МОНГОЛЫН ТҮҮХЭН СУРВАЛЖ БИЧГИЙН ЦУВРАЛ

# АРВАН БУЯНТ НОМЫН ЦАГААН ТҮҮХ



Улаанбаатар 2006

МОНГОЛ УЛСЫН ИХ СУРГУУЛЬ

Монгол Судлалын Төв

МХСС. Эх бичиг-Алтай судлалын тэнхим

# АРВАН БУЯНТ НОМЫН ЦАГААН ТҮҮХ

Монгол бичгээс хөрвүүлж, бусад эхтэй харгуулан
тайлбар хийсэн Ш.Чоймаа, Р.Төрдалай,
Оршил бичиж, эхийг хавсаргасан Б.Баярсайхан

Эрхлэн хэвлүүлсэн доктор (Ph.D), проф. А.Цанжид
Хянан тохиолдуулсан доктор (Sc.D), проф. Ш.Чоймаа








УЛААНБААТАР
2006 он



Их Монгол улс байгуулагдсаны
800 жилийн ойд
энэхүү Монгол түүхэн сурвалжийн
дээжсийг зориулав.

## ОРШИЛ

Монголчууд төр ёс, эрх зүйн сэтгэлгээний эрхэм нандин өв уламжлалтай ард түмэн билээ. Түүний нэг нь *"Арван буянт номын Цагаан түүх"* (Цаашид *"Цагаан түүх"* гэх) бөгөөд төр ёс, хууль цааз, эрх зүйн сэтгэлгээний үнэтэй эх сурвалжийн нэг юм.

XIII-XIY зууны үед холбогдох Монголын хууль цаазын эх сурвалжууд түүх, хэл, утга зохиолын эх сурвалж (зарим тохиолдолд хуулбар байдлаар)-аар уламжлан ирсний дээр заримынх нь зөвхөн нэр л түүхэнд үлджээ. Тэдгээрийг гадаад, дотоодын судлаачид судалж бүтээл туурвиж, мөн заримыг нь огт судлаагүй байна. Тэдгээрийн дотроос *"Цагаан түүх"*-ийг төр, хууль цаазын сурвалж болох талаас нь бараг судлаагүй байна.

*"Цагаан түүх"*-ийн агуулга шиг "Хоёр ёсны сургаал"-ыг төрийн бодлого, номлолын хэмжээнд нэгтгэн номлол буюу онолын хэмжээнд боловсруулсан эх сурвалж өнөөдрийг хүртэл олдож, мэдэгдээгүй байна. Монголчуудын төр дээдлэх үзэл түүнийг нөхцөлдүүлсэн хүчин зүйлүүдийг тодруулах, бурханы шашны номлол, түүнийг төрийн бодлогын төвшинд авч үзэн хэрэглэх явц, номын болон ертөнцийн засгийг хэрхэн хослуулан хэрэглэх үзэл санааг цогц танин мэдэхэд *"Цагаан түүх"* тулгар эх сурвалж болно.

Мөн Монголын төр, хууль цаазын түүхийн ээдрээтэй цаг үеийг баримтжуулан хоцорсон эх сурвалжийн нэг бол гарцаагүй "*Цагаан түүх*" гэж хэлж болох байна. Үүнийг аль ч талаас нь авч үзсэн монголчуудын төр ёс, эрх зүйн

сэтгэлгээний тулгуур үндэс болох юм. Нөгөө талаар түүний үзэл санааны хөгжлийг түүхийн олон зууны туршид оршин тогтнож ирсэн Монголын төрт улсуудын байгууламж, төрийн бодлогын төвшинд судлахад түүхэн ач холбогдолтой юм.

Судлаачид *"Цагаан түүх"*-ийн төр ёс, эрх зүйн сэтгэлгээнд холбогдох асуудлыг судлан шинжилж, үр дүнг нь нэгтгэн нэг бүрчлэн нарийвчлан судалсан, тухайлан авч үзэн туурвисан нь тун ховор. Гагцхүү *"Цагаан түүх"*-ийг түүх, хэл, уран зохиол талаас нь судалж шинжилсэн бүтээл мэр сэр байна.

Монголын төр, эрх зүйн түүхийн сурвалж судлалын хүрээнд гол тулгар эх сурвалж болох талаас нь болон эрх зүйн зохицуулалт, илрэх хэв шинжийг хэм хэмжээний бүтэц, хариуцлагын хэлбэр агуулгын талаас нь нарийвчлан гаргахыг тун чармайсан бөгөөд Монгол улсын Үндэсний номын санд хадгалж буй *"Цагаан түүх"*-ийн нэгэн хувилбар болох *"Монгол улсын арван буянт номын Цагаан түүх"* хэмээх эх сурвалжид зарим үг, өгүүлбэрийн утга, агуулгын тайлбарыг хийсэн болно.

Монголын төр, эрх зүйн түүхийг судлахын учир холбогдол нь орчин үеийн хууль зүйн шинжлэх ухааны хөгжлийн чиг хандлагыг тусгасан, өөрийгөө тодорхойлох чадвар бүхий түүхийн үе бүхэнд бий болж, бидэнд уламжлан ирсэн төр барих арга ухаан, хууль цааз бүтээн, хэрэгжүүлэх онцлог, нүүдэлчний сэтгэл зүйн онцлогийг танин мэдэхэд оршино.



## "Арван буянт номын Цагаан түүх"-ийн судалгаа

Монголчуудын төр ёс, эрх зүйн сэтгэлгээ, хууль цааз МЭӨ III зуунаас МЭ XYII зууны үеийг хүртэл хааны зарлиг, билэг сургаал, номлол, эрх зүйн хэм хэмжээ зэргийг нэг эх сурвалжид багтаан оруулсан байдгаараа онцлог. Эдгээр шинжүүд нь *"Монголын Нууц Товчоо"*, *"Алтан товч"*, *"Арван буянт номын Цагаан түүх"*, *"Оюунтүлхүүр"*, Инжиннашийн *"Хөх судар"* зэрэг түүх, хэл, уран зохиолын эх сурвалжуудад илүү тодорхой харагдана.

Эдгээрээс *"Цагаан түүх"* бол төр ёс, эрх зүй, гүн ухаан, түүх, уран зохиолын тулгар эх сурвалж болно. *"Цагаан түүх"* XIII зууны үеийн түүх, хууль цаазын нэн чухал эх сурвалж бөгөөд Хубилай сэцэн хаан зохиосон гэж түүхэнд дурдсан байна. Ялангуяа XVII зууны түүхч Ордосын Саган сэцэн (1604-?) хунтайж[1] *"Эрдэнийн товч"* хэмээх бүтээлдээ *"Цагаан түүх"*-ийг ашигласан байдаг.

*"Цагаан түүх"*-ийг судлаачид XIII зууны үеийн түүх, хууль цаазын эх сурвалж гэж хүлээн зөвшөөрдөг ч харин Хубилай хаан биш түүний дэргэд байсан номч мэргэн лам зохиосон гэсэн зөрүү байр суурьтай байдаг. Профессор Ш. Нацагдорж *"Цагаан түүх"* бол Хубилай сэцэн хааны

---

[1] Саган сэцэн бол Өвөр Монголын Их Зуугийн чуулганы Ордос баруун гарын өмнөд хошууны хүн бөгөөд 1604 онд Ордосын "Усан" хэмээх газар Чингис хааны 21 дэх үеийн ач болох Бат хунтайжийн хүү болон төржээ. Саган сэцний дээд өвөг нь Хутагтай сэцэн хунтайж (1540-1586) юм. Саган 11 насандаа элэнц өвөг Хутагтай сэцэн хунтайжийн "Сэцэн хун тайж"-ийн цол хэргэмийг залгамжилжээ. 17 нас хүрээд түшмэлийн зэрэг олж, төрийн алба хаших болсон байна. Хожим "Эрх сэцэн хунтайж" цолоор шагнуулжээ. 1662 онд Монголын түүхийн тулгуур сурвалж *"Эрдэнийн товч"* хэмээх зохиолоо бичжээ. Тэр бээр Лигдэн хутагт хаантай төр, цэргийн харилцаатай байв.

зохиосон зохиол биш бөгөөд "Анх Хубилай хааны үед зохиосон гэх нь үнэн мэт боловч зохиосон хүн нь Хубилай хаан бус харин түүний даалгавраар аль нэг шадар эрдэмтэн сайд зохиосон байх, *"Цагаан түүх"*-д бурхан шашны нөлөө тун их, Төвдийн шашны тухай өгүүлэх ба лам нарын эрх ашгийг ямагт дээдлэн гаргасныг үзүүлбэл, *"Цагаан түүх"*-ийн зохиогч нь лав лам хуврага хүн байсан бололтой. Хубилай хааны үед их нөлөөтэй байсан Төвдийн Пагва лам энэ *"Цагаан түүх"*-ийг зохиоход ихээхэн оролцож байсан нь дамжиггүй"[2] гэж таамагласан байна. Мөн тэр бээр *"Цагаан түүх"*-ийг хэвлэсэн талаар "Хубилай хааны үед анх эхлэн зохиогдоод Тугтөмөр (1330-1333)-ийн үед, тухайлбал 1330 онд дахин нэгэн удаа засагдсан бололтой. *"Цагаан түүх"*-ийн оршил өгүүлэлд гарч буй үйгаржин гүүш Барнашир нь лав Тугтөмөр хааны үед улсын багш байсан Барнашир бөгөөд *"Цагаан түүх"*-ийг хоёрдугаар удаа засамжлахад эрхбиш чухал үүргийг гүйцэтгэсэн байх ёстой гэж санана"[3] гэжээ.

ХБНГУ-ын монголч эрдэмтэн Клаус Сагастер 1976 онд Азийн судлалын сэтгүүлд *"Цагаан түүх"*-ийн хэд хэдэн хувилбарыг анх удаа харьцуулан судалж бүтээл туурвисан байна. *"Цагаан түүх"*-ийг ХБНГУ-ын монголч эрдэмтэн В.Хайссиг[4] 1959 онд энд хэвлүүлж буй эхийг анх удаа олж хэвлүүлснийг К. Сагастер маш нарийн судалж, монгол бичгийн латин галигаар хөрвүүлэн буулгаж, хоорондоо утга, агуулга, үг, өгүүлбэрийн адил бус хэдэн эхийг харьцуулан судалжээ.

[2] Нацагдорж, Ш., *Цагаан түүхийн тухай*, Улаанбаатар, Шинжлэх Ухааны Академийн хэвлэл, 1956, 7 тал

[3] Нацагдорж, Ш., *Халхын түүх (1691-1911)*, Улаанбаатар, ШУА, Түүхийн Хүрээлэн, 1959, 15-р тал

[4] Heissig, W., "Die Familien- und Kirchengeschichtsschreibung der Mongolen. (Materialien zur mongolischen Literaturgeschichte. Teil I: 16.-18. Jahrhundert) in *Asiatische Forschungen*, Band 5. Wiesbaden 1959, 206 u. 111 S. 11 Tafeln.

К. Сагастер *"Цагаан түүх"*-ийг хэл зүй утга агуулгын талаас нарийвчлан судалсан нь Ш. Нацагдорж, Ш. Бира, С. Жалан-Аажав нарын судалгаанаас нэлээд онцлогтой байна. Тэр бээр *"Цагаан түүх"*-ийг Хубилай сэцэн хаан зохиосон гэжээ.[5] Мөн *"Цагаан түүх"*-ийг үндэс болгож, 1578 онд III Далай лам, Алтан хаан, Сэцэн хунтайж нар *"Арван буянт номын цааз"*-ыг бүтээсэн гэж дүгнэсэн байна.

К. Сагастер *"Цагаан түүх"*-ээр төрийн болон бурханы шашны номлолыг төрийн хэмжээнд анх удаа Пагва ламын тусламжтайгаар тогтоон мөрдүүлсэн гээд *"Цагаан түүх"* тухайн үеийн төрийн албан хаагч нарын гол баримталж байсан хууль гэж дүгнэсэн байна. Энэхүү дүгнэлтэд К.Сагастерийн судалгааны гол ач холбогдол оршиж байгаа юм. Түүний энэхүү бүтээлийг дэлхийн монгол судлаач эрдэмтэд хамгийн нягт нямбай судалгаа гэж үнэлдэг юм[6].

Судлаач, эрдэмтэн С. Жалан-Аажав 1998 онд *"Арван буянт номын Цагаан түүх* (Төр засах хөтөлбөр)"[7] нэртэй судалгааны бие даасан бүтээл анх удаа туурвисан байна. Түүний бүтээл *"Цагаан түүх"*-ийг эрх зүйн эх сурвалжуудын залгамж холбоонд нь *"Их засаг"*, 1640 оны *"Монгол Ойрадын их цааз"*, *"Халх журам"* зэрэг эрх зүйн тулгар эх сурвалжуудын хүрээнд төр засах хөтөлбөр, төрийн номлол, хууль бүтээх арга ухааны орчил дунд нь авч үзсэн нь урьд гарч байсан бүтээлээс өвөрмөц болсон. С. Жалан-Аажав бүтээлдээ *"Цагаан түүх"*-ийг анх удаа "Хубилай

[5] Sagaster, K., Die Weisse Geschichte. (Cayan teüke). Eine mongolische Quelle zur Lehre von den beiden Ordnungen Religion und Staat in Tibet und in der Mongolei. Wiesbaden: Harrassowitz, 1976. 489 S. (Asiatische Forschungen 41).

[6] Иноуэ Осаму., "Цагаан түүх"-ийн бичмэлүүдийн хоёр урсгалын тухай", *Mongolica*: An International Annual of Mongol Studies, vol. 5 (26), 1994, 31-р тал

[7] Жалан-Аажав, С., *Арван буянт номын цагаан түүх*, Улаанбаатар, 1998.

хааны төр засах хөтөлбөрийн товч утга" санааг гарган тавьж, "Монгол түүх, хууль цаазын нэн чухал сурвалж бичгүүдийн нэг мөн. Энэ нь Монголын түүхийн XIII зууны үеийн хууль цаазын маш чухал баримт бичиг бөгөөд жинхэнэ утга агуулга, гүйцэтгэсэн үүрэг, ач холбогдлоороо Хубилай сэцэн хааны төр засах хөтөлбөр юм"[8] гэж дүгнэсэн байна. Мөн тэр бээр "1260 оноос 1294 он хүртэл нийт 34 жил Юан улсын эзэн хаан байсан Хубилай сэцэн хаан өөрийн төр улсыг удирдан жолоодох мөрийн хөтөлбөр болгож байсан хууль цааз буюу *"Цагаан түүх"*-ийг өөрөө санаачилж зохион бүтээхдээ ойр шадар хүмүүс буюу эрдэмтэй номтой хүмүүсийг татан оролцуулж байсан нь дамжиггүй"[9] гэж дүгнэжээ.

Мөн БНХАУ-ын ӨМӨЗӨ-ны Нийгмийн Шинжлэх Ухааны хүрээлэнгийн номын санд *"Цагаан түүх"*-ийн найман янзын эх хуулбарыг хадгалж байдаг ажээ. Тэрхүү эхийг харьцуулан 1981 онд БНХАУ-ын судлаач Лю Цзинь Со *"Арван буянт номын Цагаан түүх"* гэсэн нэртэй судалгааны бүтээл хэвлүүлсэн байна. Тэр бээр энэхүү бүтээлдээ эх бичгүүдийн харьцуулсан судалгааг хийснээс гадна зарим нэгэн үг, өгүүлбэрийн утга зүйн тайлбарыг хийсэн нь сонирхол татахуйц болжээ.

2001 онд ОХУ-ын ШУА-ийн Сибирь дэх салбараас эрхлэн *"čaγan teüke – Белая история монгольский историко-правовой памятник XIII-XYI вв"* судалгааны бүтээл хэвлүүлсэн байна. Энэхүү бүтээлд *"Цагаан түүх"*-ийн сударласан монгол бичгийн эхийг гэрэл зургаар буулган, мөн уг эхийг латин галигт хөрвүүлэн, орос хэлнээ орчуулан, зарим нэгэн үг, хэллэгийн тайлбарыг хийсэн байна. Мөн

[8] Мөн тэнд, 14-р тал
[9] Мөн тэнд, 17-р тал



энэ бүтээлд *"Цагаан түүх"*-ийн судалгааг нэг бүрчлэн авч үзсэн бөгөөд хэд хэдэн янзын эхийг харьцуулан судалсан нь судалгааны ихээхэн ач холбогдолтой болжээ.

Академич Ш. Бира *"Цагаан түүх"*-ийг судлан урьд өмнөх судлаачдын судалгаанд тулгуурлаж, "Хоёр ёс"-ны сургаалын эш үндсийг түүхэн үүднээс авч үзжээ. Тэр "Хоёр ёсны онол (сургаал)-ын язгуур үндсийг Пагва ламтай холбон "Хоёр ёсны онол" монголчуудын хувьд гүн гүнзгий ул мөр үлдээснийг хэлэх хэрэгтэй. Монголчууд энэхүү онолыг өөрийн улс төрийн үзэл онол болгон төр улсын үйл ажиллагаандаа хэдэн зууны турш ихээхэн зүйлийг хийж бүтээсэн" гэж дүгнэснээрээ 1911 онд шашин төрийг хослон барих Богд Жибзундамба хутагтын байгуулсан төрийн гол номлол *"Цагаан түүх"*-ийн агуулгаар хэрэгжсэн гэдгийг нотолж, улмаар бусад судлаачийн судалгаанаас ялгарах онцлогтой болж чаджээ.

Мөн тэр *"Цагаан түүх"*-ийн үзэл санаанд тулгуурлан түүхэн эх сурвалжид буй баримтийг эш болгож, "Арван буянт номын цааз" "Монголын Хубилай сэцэн хааны цаг дахь хуучин үлгэрийн судар нугууд лугаа барилдуулан арван буянт номын цааз үүсгэн байгуулжээ"[10] гэж дүгнэсэн байна. Энэхүү дүгнэлт *"Цагаан түүх"*-ийн үзэл санаа, агуулга нь түүхийн үе бүхэнд өөрийн ул мөрөө үлдээснийг нотолсон нь сонирхолтой байна.

Ш. Бира "Цагаан түүх"-ийг "XIII зууны төгсгөл буюу Хубилай хааны үед зохиогдсон байж болох"[11] гэсэн таамаглалыг бүтээлдээ дэвшүүлжээ. Тэрээр *"Цагаан түүх"*-

[10] Бира. Ш., *БНМАУ-ын түүх, соёл, түүх бичлэгийн асуудалд*, Улаанбаатар, ШУА-ийн хэвлэл, 1977, 97-р тал
[11] Бира. Ш., *Монголын түүх, соёл, түүх бичлэгийн судалгаа*, III боть, Улаанбаатар, 2001, 163-р тал

д Пагва ламын зохиолуудаас нэр заан дурьдаагүй боловч Хубилай хааны үеийн "Хоёр ёсны" тухай бичсэн энэхүү Монгол номыг зохиоход Пагва ламын зохиолууд гол сурвалж болсон хэмээн үзэх илүү үндэслэлтэй"[12] гэжээ. Ш. Бира *"Цагаан түүх"*-ийн гол үзэл санаа, номлолын үндэсийг Хубилай хаан бус түүний төрийн багш Пагва лам тавьсан гэж дүгнэсэн байна. Мөн тэр бээр "Хоёр ёсны сургаалыг зөвхөн Монгол, Төвд сэтгэгчдийн бүтээлийн хүрээнд бус Европ, Азийн "Хоёр ёсны онол, сургаалтай"[13] харьцуулан судалсан нь онц сонирхолтой байна.

Японы судлаач Иноүэ Осаму *"Цагаан түүх"*-ийн бидэнд мэдэгдэж байгаа хоёр янзын хувилбарыг харьцуулан судалж тэдгээр эхийн гарал үүслийг нарийвчлан тодорхойлсон таамаглал дэвшүүлсэн өгүүлэл нийтлүүлжээ. Тэр бээр өгүүлэлдээ "1981 онд Өвөр Монголын Лю Цзинь Со, В. Хайссиг нарын хэвлүүлсэн дэвтрээс өөр нэгэн гар бичмэлийг дармал үсгээр хэвлүүлсэн юм. Энэхүү Лю Цзинь Со-гийн хэвлүүлсэн дэвтрийг А дэвтэр, В. Хайссиг гуайн дэвтрийг Б дэвтэр гэж тус тус нэрлэе. ... А, Б дэвтрийг агуулгыг харьцуулж үзвэл багагүй ялгаа байдгийг бид олж олно"[14] гэжээ. Иноүэ ингэж *"Цагаан түүх"*-ийн хоёр янзын дэвтэрт дүн шинжилгээ хийж "XYI зууны сүүлээр бурханы шашныг Монгол оронд дахин хөгжүүлэхийг чармайсан Ордосын Хутагтай сэцэн хунтайж монгол үндэстнийг бурханы шашинд орох түүхэн учир шалтгааныг үзүүлэхийн төлөө бичсэн Хубилай хааны

[12] Дээр дурьдсан бүтээлийн 163 дахь тал.
[13] Мөн тэнд, "Монгол, Японы буддын шашны ба төр улсын үзэл санаа, уламжлалыг харьцуулан судлах асуудал", 165-р тал
[14] Иноүэ Осаму., "Цагаан түүх"-ийн бичмэлүүдийн хоёр урсгалын тухай", *Mongolica*: An International Annual of Mongol Studies, vol. 5 (26). 1994, 31-р тал

түүхийг өгүүлсэн дэвтэр болно. Б дэвтэр хожмын үеийн найруулагч *"Цагаан түүх"*-ийг Чингисийн тайлгын нэр хүндтэй зохиолоор үнэлж тус тайлгатай хамаа бүхий зарим өгүүлбэрүүдийг нэмэн найруулсан шинэ *"Цагаан түүх"* гэмээр зохиол гэж үзэж байна"[15] гэж дүгнэсэн нь нэлээд сонирхолтой болжээ. Түүний энэ дүгнэлттэй ойролцоо дүгнэлтийг судлаачид хараахан хийгээгүй байна.

Судлаач Э. Авирмэд, Г. Совд нар *"Монгол хууль"*[16] хэмээх бүтээл туурвиж уг бүтээлдээ *"Цагаан түүх"*-ийн агуулгын товч танилцуулгыг хийсэн байна. Гэхдээ тэдгээр бүтээлдээ хаана хадгалж буй *"Цагаан түүх"*-ийн эхийг үндэслэсэн нь тодорхой бус байна. Өгүүлж буй *"Цагаан түүх"*-ийн утга санаанаас үзвэл 1981 онд БНХАУ-ын ӨМӨЗО-д хэвлүүлсэн эх бололтой. Судлаач Э. Авирмэд нар *"Цагаан түүх"*-ийг "Хубилай хааны төрийн тогтоон шийтгэсэн хууль тогтоол зарлигийн эмхтгэл, төр, шашин хоёр ёсыг тэгш хослон явуулах тухай хууль цаазын цомирлиг бичиг"[17] гэж дүгнээд түүний агуулгын тайлбарыг хийсэн байна.

Гэхдээ *"Цагаан түүх"*-ийг "хууль цаазын цоморлиг" гэсэн утгаар судлавал нэлээд онцлогтой байх болов уу гэж бодно. Я. Цэвэлийн *"Монгол хэлний товч тайлбар толь"*-д "... ном зохиолын түүвэрлэж эмхтгэн нэгэн бөөм болгосныг нь: зохиолын цоморлиг"[18] гэж тайлбарласан байх юм. Тэгвэл Юань гүрний *"Ертөнцийг засах магад*

---

[15] Мөн тэнд, 35-р тал

[16] Авирмэд. Э., Совд, Г., *Монгол хууль*: Уламжлал шинэчлэл, Монголын төр эрх зүйн түүхэн сэдэв, хянан тохиолдуулсан Д. Дашцэдэн, Улаанбаатар, 1997, 108 тал

[17] Мөн тэнд, 35-р тал

[18] Я. Цэвэл., *Монгол хэлний товч тайлбар толь*, редактор Х. Лувсанбалдан, Улаанбаатар, Д. Сүхбаатарын Нэрэмжит Хэвлэлийн Комбинат, 1966, 789-р тал

*хууль", "Их Юаны нэвтэрхий хууль"* зэрэг хуулиудаас түүвэрлэн авч *"Цагаан түүх"*-д буй хууль цаазын хэдхэн зурвасыг оруулсан байхыг үгүйсгэхгүй юм. Гэхдээ "хууль цаазын цоморлиг" гэж үзэх боломжгүй. Тэдгээр *"Цагаан түүх"*-ийг агуулгын зарим нэгэн тайлбарыг хийсэн байна. Тухайлбал, "Хубилай хаан орон нутагт шашин төр хоёрыг хослох ёсыг заавал баримтлахыг тунхаглаж "Бас таван өнгө, дөрвөн харь улсад, аравт, зуут мянгат, түмт, түг түмний ноён нь улс улс, аймаг аймагт тус тус мэдэгдтүгэй"[19] гэж хэд хэдэн утга агуулгын тайлбарыг хийжээ. Тэрхүү тайлбар, дүгнэлтийн зарим нэгэн санааг зөвшөөрмөөргүй санагдана. Тухайлбал, "Хубилай хаан хоёр ёсны зарчмыг хэрэгжүүлэх хоёр тулгуур багана бол шашны ба төрийн хэргийг тус тусдаа эрхэлсэн тэгш эрх бүхий хоёр байгууллага хэмээн үзжээ" гэж дүгнэсэн нь *"Цагаан түүх"*-ийн агуулгад тулгуурласан бол түүнд энэ тухай дээрх утгаар буй нэг ч өгүүлбэр, утга санааг олж үзсэнгүй.

Судлаач Г. Баярхүү *"Монголын нэгдсэн төрийн болон дараа үеийн хууль цааз, заншлын хэм хэмжээг харьцуулан судалсан нь (XIII-XYIII зуун)"* сэдэвт бүтээлдээ *"Цагаан түүх"*-ийг Монголын уламжлалт *"Монгол-Ойрадын их цааз", "Халх журам"* зэрэг уламжлалт хууль цаазын болон заншлын зарим нэгэн хэм хэмжээтэй харьцуулан судлан авч үзсэн байна. Тэр бээр *"Цагаан түүх"*-д ёс заншил, хэв хууль нь бичигдмэл хуулийн шинжийг илэрхийлж нийгмийн харьцааг зохицуулахад зохих үүрэг гүйцэтгэсэн"[20] гэж дүгнэсэн нь сонирхолтой байна.

---

[19] Авирмэд. Э., Совд, Г., *Монгол хууль*: Уламжлал шинэчлэл, Монголын төр эрх зүйн түүхэн сэдэв, хянан тохиолдуулсан Д. Дашцэдэн, Улаанбаатар, 1997, 41-р тал

[20] Баярхүү, Г., *Монголын нэгдсэн төрийн болон дараа үеийн хууль цааз, заншлын хэм хэмжээг харьцуулан судалсан нь (XIII-XYIII зуун)*, Улаанбаатар, 1997, 129-р тал

Гэтэл түүний бүтээлд дурьдсан "Хонин сүргийн талаар айлын сүргээс цас шороо, шуурганд уруудаж хөөгдөж явахад тусалбаас сүрэг бүрээс нэг сайн морь ав..."[21] гэж *"Цагаан түүх"*-ээр зохицуулж байсан гэсэн утга бүхий гурван заалт оруулсан байна. Гэтэл судлаач Г. Баярхүү БНХАУ-ын ӨМӨЗО-д 1981 онд хэвлүүлсэн *"Арван буянт номын цагаан түүх"*-ийг эш болгож дээрх заалтыг авсан бол уг эхэд тэрхүү заалтууд байсангүй. Харин дээрх ишлэл нь 1709 оны *"Гурван хошууны Их цааз"*-ын заалт байж мэднэ.

Судлаач Ж. Болдбаатар, Д. Лүндээжанцан нар *"Монголын төр, эрх зүйн түүхэн уламжлал"* бүтээлдээ "Цагаан түүх"-ийн агуулгыг тайлбарлан "Хубилай хааны төрийн үзэл нь *"Арван буянт номын цагаан түүх"* хэмээх чухал дурсгал бичигт тодорхой тусгагджээ"[22] гэсэн дүгнэлтийг хийжээ. Мөн Э. Авирмэд нарын бүтээлд дурьдсанчлан "хууль цааз, зарлигийн эмхтгэл цоморлиг байсан" гэжээ. Тэд энэхүү бүтээлдээ *"Цагаан түүх"*-ийн агуулга нь бурханы шашныг Юань гүрэнд дэлгэрүүлэх үндсэн үүрэгтэй байсан гэжээ. Мөн тэдгээр "Монголын хаан бол дээд тэнгэрээс заяат бичиг, цэргийн эрдмийг нягт хослуулсан хаан тул халдаж болшгүй онгон дархан эрхтэй хэмээн үндэслэсэн"[23] гэсэн нь *"Цагаан түүх"*-ийн гол үзэл санаа, агуулгыг арай өөр талаас нь авч үзсэн бололтой. Тэдгээр энэхүү дүгнэлтээ *"Цагаан түүх"*-ийн илэрхийлж буй гол үзэл санаа" гэсэн байна.

МУИС-ийн Хууль зүйн сургуулийн хэсэг судлаач багш нар *"Монголын төр ёс, эрх зүйн сэтгэлгээний зарим*

[21] Мөн тэнд

[22] Болдбаатар, Ж., Лүндээжанцан, Д., *Монгол улсын төр, эрх зүйн түүхэн уламжлал*, Улаанбаатар, Адмон, 1997, 84-р тал

[23] Мөн тэнд, 86-р тал

*асуудал"* хэмээх нэг сэдэвт судалгааны бүтээлдээ "Цагаан түүх"-ийг төр ёс, эрх зүйн сэтгэлгээний тулгар эх сурвалж болох талаас нь авч үзжээ. "Цагаан түүх"-ийн гол үзэл санааг:

"1-рт: Сүсэг, итгэл, оюун:

2-рт: Төр, зүтгэл, засаг

3-рт: Ёс, заншил, цааз:

4-рт: Газар, иргэн харьяалал зэрэг хүчин зүйл орчин ахуй болж нөхцөлдөх учрыг тайлбарласан"[24] гэж түүний агуулгыг шинжилж дүгнэсэн байна. Энэхүү дүгнэлт нь "Цагаан түүх"-ийг төр ёс, эрх зүйн сэтгэлгээний тулгар бүтээл болохыг харуулжээ.

"Цагаан түүх"-ийг хэн зохиосон талаар судлаачид нэлээд зөрүүтэй дүгнэлтийг хийсэн байдгийн дотор Д. Майдар *"Чингис хаан ба Монголын их гүрэн"* бүтээлдээ "Төрийн зөвлөх Пагва лам Хубилайн том хүү Чингиний захиалгаар 1235-1280 онд Хубилайн үеийн монголын түүх бичлэгийн дурсгал *"Цагаан түүх"* номыг бичив"[25] гэжээ. Гэтэл энэхүү дүгнэлт нь нэлээд учир дутагдалтай байна. Юань гүрэн 1260 онд байгуулагдахад Хубилайн байгуулах төрийн номлол, улс төрийн сургаал нэгэнт бүрдсэн гэсэн үг юм. Д. Майдарын энэхүү дүгнэлтийг баталсан өөр судлаачдын бүтээлийг хараахан олж үзсэнгүй.

Түүхэн зарим нэгэн эх сурвалжид Хубилай хаан зохиосон гэж Хутагтай сэцэн хунтайж өгүүлсэн байдаг. Тэгвэл Хутагтай сэцэн хунтайж хэрхэн юуг үндэслэн *"Цагаан түүх"*-ийг Хубилай зохиосон гэж үзсэн нь өнөөдрийг хүртэл маргаантай байдаг бололтой. Зарим нэг

[24] *Монголын төр ёс, эрх зүйн сэтгэлгээний зарим асуудал*, Улаанбаатар, 2002. 64-р тал

[25] Майдар, Д., *Чингис хаан ба Монголын их гүрэн*. Улаанбаатар, 1990, 90-р тал

судлаач түүний дотор Хятадын судлаач Лю Цзинь Со "Тухайн үед амьдарч байсан өвгөдийн аман ярианаас улбаатай" гэж үзсэн байхад зарим нь бидний үед уламжлан ирээгүй түүхийн судар номд бичиж үлдээснийг Хутагтай сэцэн хунтайж олж үзсэн гэж тэмдэглэсэн"[26] байна. Мөн түүхийн зарим нэгэн сурвалж бичигт "Сэцэн хан бээр арван буянт номын засгаар дэлхий дахиныг энхжүүлэн жаргуулж мянган алтан хүрднийг эргүүлэгч Чакравардын сэцэн хан хэмээн хотол зүгүүдэд алдаршив. Гучин зургаадугаар он модон хонин жил дээр өвөг богд Чингис-таны гэгээн онгоныг үе улиран, үрийн үрийг хүндэтгэн тахиулахын учир тайш, тайбу, зайсан хонжины зэрэг найман их яамтан тавьж, гурван сарын арван найманд зуслан авч хорин нэгэнд ерэн есөн цагаагч гүүгээ барьж цагаан цацал цацсан журмын өдөр таван сарын арван таванд зулаг ба гүүгийн үрс гаргасан журмын өдөр есөн сарын арван хоёрт ширээ ба гүүгээ тавьж унаганы уяг шилбэ уясан журмын өдөр, арван сарын шинийн гуравнаа богд Чингис хааны гэгээн бие хийсэн уясан мялаалгын журмын өдрүүдэд дөрвөн цагийн дэлгэрүүлэх тахилга тогтоон өргөж элдэв ёслол ба хишиг түгээх хүртүүлэх тэрүүтэн ёсыг тогтоожээ"[27] гэж Галдан туслагчийн *"Эрдэнийн эрих"*-д дурдсан нь *"Цагаан түүх"* XIII зууны үе тэр дундаа Хубилай хааны тогтоосон төр, хууль цаазын чухал эх сурвалж болохыг нотолж байна.

*"Цагаан түүх"* бол Монгол гүрний төрийн номлол, эрх зүйн тулгар эх сурвалж бөгөөд түүнийг Хубилай хааны төрийн багш Пагва ламын тусламжтайгаар зохиосон байна. *"Цагаан түүх"* бидэнд "Арван буянт номын цагаан түүх",

[26] *Arban buyantu nom-un čayan teüke*, Liu Jin So emkidken tayilburilaba, kökeqota, öbür mongγol-un arad-un keblel-ün qoriy-a, 1981, 6 duγar tal-a

[27] Галдан., *Эрдэнийн эрих хэмээх түүх болой*, in *Monumenta Historica*, vol. III, эрхлэн хэвлүүлсэн Ц. Насанбалжир, Ш. Нацагдорж, Улаанбаатар, Эрдэм шинжилгээний хэвлэх үйлдвэр, 1960, 49-р тал.

*"Дөрвөн төрийн арван буянт номын Цагаан түүх"*, *"Монгол улсын арван буянт номын Цагаан түүх нэрт судар оршивой"* гэсэн хэд хэдэн янзын эхээр уламжлан ирсэн байдаг. Гэхдээ тэдгээр хувилбарууд агуулгын хувьд зөрүү багатай ч үг найруулга хэлбэрийн хувьд нэлээд зөрүүтэй байдаг. Монголын XIII-XYIII зууны үе хүртэл *"Цагаан түүх"*-ийг хуулах, барлах зэргээр түмэнд тарааж байсан бололтой. Тийм ч учраас түүнийг хуулж бичих явцад зарим нэгэн утга санаа орхигдох буюу тухайн түүхэн цаг үеийн улс төр, хууль цааз, хэл зүйн хөгжлийг даган хувьсан өөрчлөгдөж иржээ.

"Цагаан түүх" бидний үед бүрэн хэмжээгээр уламжлан ирээгүй бөгөөд түүний нэг хуулбар гар бичмэлийг Улсын төв номын санд хадгалж байна. Энэхүү эх бичгийг анх Жамъян гүн одоогийн Өмнөговь аймгийн нутгаас олж "Улсын төв номын санд" хадгалуулсан гэсэн мэдээ байдаг юм.

Манай улсын Үндэсний Номын Санд хадгалж буй *"Цагаан түүх"*-ийн хуулбар бүтцийн хувьд үндсэн гурван хэсэгтэй бөгөөд энэ нь XYI-XYIII зууны үеийн төр, эрх зүйн эх сурвалжийн хэв маягийг тусгасан шинжтэй байна. Мөн агуулгыг шинжлэхэд *"Цагаан түүх"*-ийн эхэнд эрүүгийн эрх зүйн шинжтэй харилцааг хамгаалан зохицуулж, зөрчигсөдөд "морийг авах, тэмээ тэргүүтэй анз гурван ес автугай, тэмээ тэргүүтэй нэг ес автугай, цагаан гэрийн хичээнгүй хэрэгт явуулах, тэмээ тэргүүтэй нэг ес анз автугай, нэг морь ав, нэг анз ав, хоёр сайн морь барьж довтлон автугай, бод автугай, хоёр морь довтолж автугай, тэргүүтэй хоёр ес анз автугай, тэмээ тэргүүтэй нэг ес анз автугай" гэсэн ялын төрөл гарч байгаа нь XYI-XYIII зууны үеийн *"Монгол-Ойрадын их цааз"* (1640), *"Халх журам"* (1709) зэрэг

Монголын уламжлалт цаазын бичгүүд дэх ял шийтгэлийн хэлбэрийг тусгасан заалт бөгөөд Монголын үе үеийн хаад уг номлолд өөрчлөлт оруулан "Төрийн номлол"-ыг түүхэн цаг үеийн нөхцөлд тохируулан өөрчилж иржээ.

Үндэсний номын санд хадгалж буй *"Монгол улсын арван буянт номын Цагаан түүх"* цаг хугацааны хувьд Монголын улс төрийн бутрал, Манжийн түрэмгийлэлийн үеийн Монгол хануудын хадгалж байсныг хуулбарласан байж болох талтай.

Б. Баярсайхан
(МУИС. ХЗС)



Үндэсний номын санд хадгалагдаж буй *"Арван буянт номын Цагаан түүх"*-ийн эх бичгийн тодорхойлолт

**МОНГОЛ УЛСЫН**
**АРВАН БУЯНТ НОМЫН ЦАГААН ТҮҮХ НЭРТ**
**СУДАР ОРШИВОЙ**

Энэхүү төр ёс, эрх зүйн тулгар эх сурвалжийг Манай Улсын Төв Номын Сан (Цаашид "УТНС" гэх)-д монгол бичгийн гар бичмэлээр хадгалж байна. Уг эх сурвалж хөх даавуугаар ар, өвөргүй хавтаслаж, мяндсан утсаар үдсэн, хавтсаны нүүрэн талд "Монгол улсын арван буянт номын Цагаан түүх нэрт судар оршивой" хэмээх нэрийг хар бэхээр бичсэн, өргөн нь 25.5 см, урт нь 26,5 см хэмжээтэй, нийт 49 нүүр, үүний 48-д нь бичвэр хэсэгтэй, нэг нүүрт 2-13 мөр бичээсийг хар бэхээр, шар муутуу цаасан дээр бичсэн байна.

Уг эх бичиг нэлээд хожуу үе буюу XYII-XYIII зууны үеийн монгол бичгийн тэг хэлбэр, найруулга бүхий монгол гар бичмэл хуулбар эх байна.

УТНС-ийн гар бичмэлийн каталогид "Дөрвөн төрийн арван буянт номын Цагаан түүх оршивой" гэж бичсэн хэдий ч 294.3 Д 602 гэсэн хадгаламжийн нэгжид буй эх сурвалж нь "Монгол улсын арван буянт номын Цагаан түүх нэрт судар оршивой" гэж байна. Гэхдээ каталогид буй нэрээр түүний бас нэгэн эх байхыг үгүйсгэхгүй юм.

# МОНГОЛ УЛСЫН АРВАН БУЯНТ НОМЫН ЦАГААН ТҮҮХ НЭРТ СУДАР ОРШИВОЙ[1]

## Тэргүүн бөлөг

Эрт Самандабадари[2] *(Самандабадра-хөр.)* бодисадва[3]-гийн хувилгаан Олноо өргөгдсөн хааны байгуулсан эндүүрэлгүй хоёр ёс[4]-ыг, хүнийг зуун наслахуй цагт Артасиди[5] нэрт хан хөвгүүн болон ханы төрөөр хатныг шүтсэн цагтаа шинэтгэн явуулсны хойно, Төвдийн гурван Загравард*[6] *(Чакраварти-хөр.)* хаандаа орж явуулав.

Түүний хойно, Жад Монгол[7]-ын газраа Тэмүжин суут Богд Чингис хаан төрж, Замбуутив[8] дэх гурван зуун жаран нэгэн хэлтэн, долоон зуун хорин нэгэн овогтон[9] арван зургаан их улс[10]-ыг таван өнгө[11] дөрвөн харь[12] болгон ертөнцийг тогтоосон нь их гайхамшигтын тул Мянган алтан хүрдэнг эргүүлэгч Хубилай Загравард *(Чакраварти-хөр.)* Сэцэн хаан[13] Алтан гэгээний ерөнхийн *(хамгийн-хөр.)* шүтээн найман цагаан гэр[14]-ийг байгуулж, торгон их ёсыг тогтоосон нь, энэ ерөнхийн шүтээний тахил тавиг[15]-ийг ёсчлон захирах түшмэдийн тэргүүн хонжин[16], дэд ялгагч тайш, зайсан[17], дечин гэрийн ноёд[18], дөрвөн дархад[19], тахих дөрвөн цагийн тайлгын хурим[20]-д хэрэглэх зүйлийг арван хоёр отог Ордос түмэнд хатангатган *(тушаан өгч-хөр.)* тахих болгон тогтоов.

Үүнийг дотоод, гадаад яам *(тушаал-хөр.)* ёс үл осолдохын тул хонжин, тайш[21], зайсан-тан тэргүүлэн бүгд яамтан *(тушаалтан-хөр.)*[22] жаран нэгэн яамыг эндвээс[23], тэдний морийг ав.

Хуур, чэрби[24] тэргүүтэн[25] аливаа алтан мөнгөн савыг эвдвээс урьдчилан тунгаагаад тэмээ тэргүүтэй анз[26] гурван ес автугай. Алдваас тэмээ тэргүүтэй нэг ес автугай. Алдсан хүнийг цагаан гэрийн хичээнгүй хэрэг[27]-т явуул.

Модны зэргийн тахил[28] тавигийн эдийг эвдвээс тэмээ тэргүүтэй нэг ес анз[29] автугай. Гэрийн ноёдын анзыг хаан ба жонон[30] автугай.

Хаан ба жонон андваас[31] *(осолдвоос-хөр.)* ноёдын ёс мэдэгч түшмэл дагал[32]-ын морьдыг гэрийн ноёд автугай.

Дотоод, гадаад арван хоёр отгийн[33] албаны айраг, архи арз хэм (*хэмжээ-хөр.*) дутваас нэг морь ав. Хэм бүр дутваас хоёр морь ав. Албан хүн арз архитай цөм дутваас нэг анз ав.

Морь, хонь муу болбоос гэрийн ноёд ёсонд хүрэхүйг төлж өргөөд, цөм хоёр хоёр сайн морь барьж довтлон[34] автугай.

Орд харшийн мод дутваас мод бүр нэжгээд бод автугай.

Толон[35] эсгий хэм дутуу муу болбоос хоёр морь довтолж автугай.

Огт дутваас гэрийн ноёд төлж өргөөд, өргөснөө аваад, тэмээ тэргүүтэй хоёр ес анз автугай.

Морь, хонь, айраг, архи, арз эднийг бэлдсэн хүнээс өөр хүн булааж авбаас тэмээ тэргүүтэй нэг ес анз автугай.

Гадаад арван хоёр отог алба тогтоосон анзыг гэрийн ноёд, тэргүүлэгч нар автугай хэмээн тогтоовой.

## Хоёрдугаар бөлөг

Дээр тэнгэрийн заяагаар үүдэж, дэлхий дахиныг эзлэн төрсөн тэнгэрлэг суут Богд Чингис хаан Хөх Монгол улсаас эхлэн, Замбуутив дэх гурван зуун жаран нэгэн хэлтэн, долоон зуун хорин нэгэн овогтныг[36] таван өнгө дөрвөн харь, арван зургаан их улсыг нэгэн төрд оруулж, эртний Олноо өргөгдсөн хаанаас нааш эрхэт хаадын эндүүрэлгүй /+хоёр/[37] ёсоор иргэн ородыг *(орнуудыг-хөр.)* зассаныг санаж үлгэрлэн, үлэмж дээд бурханы шашныг[38] шүтэж, өчүүхэн хаадыг тойддоон оруулж[39], үнэнхүү хоёр ёсыг эндүүрэлгүй явуулсны хойно, Хубилай Загравард *(Чакраварти-хөр.)* Сэцэн хаан таван өнгө, харь ерөнхийн улс гэрийг амуулахын (амгалан болгохын) тул Төвдийн гурван Загравард *(Чакраварти-хөр.)* хааны хуулиас үүсгэж эндүүрэлгүй хоёр ёсыг шинэтгэн явуулснаас, бас үлгэрлэн байгуулсан дээд шашны үндсэн номын эзэн лам[40] ба их төрийн эрхэм ертөнцийн эрхэт хаан хийгээд, үнэн номын засаг хивийн зангиа мэт алдаршгүй, хүнд хааны засаг алтан буулга мэт эвдэршгүй үнэн хоёр ёсыг тэгшит эндүүрэлгүй явуулахын товчоо Арван буянт номын цагаан түүх болой.[41]

Эрт хүн амьтан тоо томшгүй наслахуй цагт[42], хутагт[43] Самандабадари *(Самандабадра-хөр.)* бодисадвагийн хувилгаан нь Олноо өргөгдсөн Махасамади[44] нэрт хаан бээр Энэтхэгийн Очирт суурин[45]-ы Магада орон[46] -ы үнэн хоёр ёсны дөрвөн их[47] төр[48]-ийг байгуулсан ажгуу[49].

Тэр мэт хойно, хүн амьтан зуун наслахуй цагт/+ эдүгээгийн Шигамуни бурханы галав[50]-ын дотор"/[51] Качийн

Кашмир улс[52], Күшаны /+Жад/[53] Монгол улс[54], Заан уул[55]-ын Солонгос улс, Ли-гийн Сартуул[56] улс, Түгүний Нангиад улс, Энхэ Төвд улс, Сингиний Балба улс тэргүүтэн хийгээд, Замбуутивийн харьяат арван зургаан их улс бүгд тус бүр хоёр ёсоор явах бөгөөтөл, ялангуяа Энэтхэгийн Судадани хаан-[57]ы Артасиди нэрт хан хөвгүүн, хааны төрөөр шүтсэн цагтаа, эрт Махасамади хааны байгуулсан хоёр ёсыг[58] үлэмж сонгон тансаг гайхамшиг явуулжээ.

Хойно түүнчлэн Камба улс[59]-ын эзэн Хираху[60] хаан магад хоёр ёсыг явуулжээ. Тэр цагт бичний ураг хар Төвд улс[61]-ын хутагт Хонсимбодиства[62]-гийн хувилгаан Сронзангамбо[63] нэрт хөвгүүн болон төрж, Мянган алтан хүрдэнг эргүүлэгч хаан хэмээн алдаршаад тэр, хамаг амьтныг туслан сэтгэж бүрүүн, Томай *(Тонми-хөр.)*[64] Агу-гийн *(Ану-гийн-хөр.)* хөвгүүн Томай Ёга[65] нэртийг бурханы номлосон таван язгуурт үсэг[66] хийгээд эртний богдосын байгуулсан дөрвөн төрийг суран ир хэмээн Энэтхэгт илгээв.[67]

Тэр бээр хатууд зориглож хүрээд, Лизивани *(Ли-гийн- хөр.)* нэрт мэргэн багшид алтаа бэлэг болгон бариад, таван магад Тиши[68] *(Тид-ши- хөр.)* болон шүтэж бүрүүн, Энэтхэгийн таван язгуурт ба ялгал Али-галийн үсэг[69] ба хамаг эрдмүүд хоцролгүй сураад, Энэтхэг дэх хаадын төр ёсыг огоот *(бүрэн- хөр.)* төгс туулж, Төвдийн газраа харьж ирээд, хааны гэгээнээ тоогоор өчвөөс, тэндээс Загравард *(Чакраварти- хөр.)*-ын хаан машид баясаад, Томай *(Тонми-хөр.)* Ёга-д Томай *(Тонми-хөр.)* самбова цолыг соёрхож[70], гурван зуун жаран түшмэдийн охь их ноён болгож, нэгэн агшинаа[71] наян найман түмэн Төвд улсад хоёр ёс, дөрвөн их төрийг бүрнээ[72] явуулж, хамаг улсыг гар газар хөл хөсөр амирлуулан, арван зүг[73]-т цав *(суу- хөр.)* алдар нь түгээмэл болжээ.

## Гуравдугаар бөлөг

Түүний хойно Кушаны Жад Монголын газраа Очирвааний[74] хувилгаан, Тэмүжин нэрт хан хөвгүүн төрж, эрсийн эзэн хэмээх арван хоёр их хаан[75] нугуудыг дураараа болгон[76] *(хүслээрээ болгон- хөр.)*, Замбуутив ертөнцийг эрхэндээ оруулж, урьдасын байгуулсан хоёр ёсыг тэгшид эрхлээд, хурлын эзэн суут Богд Чингис хааны нэр нь тэнгэрт дуурсан, Замбуутив ертөнцөд /+ бүгдэд/[77] түгээмэл сонстжээ.

Тэр суут богд Чингис хаан бээр Их Сажа Хамаг[78] баясгалангийн зүрхэн нэрт лам[79]-аас, миний хойт хөвгүүн ач нарт ургийн урагт дээд бошогт төрөлт болоод[80], хоёр ёсыг тэгшид явуулан чадагч нэгэн хөвгүүн төрүүлтүгэй хэмээн[81] бошог[82] авснаар түүнээс гурван үе болохын тэнд бээр Манзушир[83] хутагт[84]-ын хувилгаан Хубилай нэрт төрж, Мянган алтан хүрдэнг эргүүлэгч хаан хэмээн хотолд алдаршин Сажава[85]-гийн хутагт Пагва лам[86] Цогт сайн оюуны оронго[87] хэмээхүйд Шин-шинди гүүшри[88] хэмээх цолыг өргөн, ламыг шүтэж, тэндээс дөрвөн их Дайду[89]-г байгуулж төгсгөн, таван өнгө дөрвөн харь улстаа зарлиг болруун[90], эрт Энэтхэгийн газраа Махасамади хааны байгуулсан, Шигэмүни Бурхан[91]-ы шинэтгэн засч[92] явуулсны хойно, Төвдийн гурван /+ их/[93] Загравард *(Чакраварти- хөр.)* хааны[94] хоцролгүй төгөлдөр тэгшид явуулснаас, бас бээр Монголын газраа суут богд Чингис хааны минь өвөг сайтар явуулж[95], улс иргэнийг оргоныг[96] зассан ажгуу.

Эдүгээ би бээр түүнчлэнхүү хоёр ёсыг тэгшээр явуулсугай хэмээгээд түүгээр эн урьдад хүрэхүйеэ хоёр

ёсыг аль буй хэмээвээс, номын төр тарни[97] судар[98] хоёр хийгээд ертөнцийн төр энх хялбар хоёр ёсноос анх урьд ном[99]-ын ёсыг эхэлж явуулагч хэмээвээс,

Төрийн эзэн хаанд авшгийн дөрвөн мөрөнд хэн урсган чадваас. номын эзэн гүүшри хэмээгдюү.

Далай мэт судар тарнийг[100] хоцролгүйеэ хэн ухан чадваас. цорж[101] лам хэмээн хотолд өргөгдюү.

Зуун түмэн судрыг[102] хэн түрвэлгүй *(сааталгүй- хөр.)* ухвал хязгааллалгүй[103] билигт ачари *(ачаръя- хөр.)*[104] хэмээюү.

Дөрвөн авшиг[105]-ийн хөтөлбөрийг хэн ухваас дээд цэнгүүлэгч эрдэнэт лам /+дайду шавь/[106] хэмээюү.

Дөрвөн дандарс[107]-ын үндсийг хэн /+ төгс/[108] номлон чадваас, багшийн дээд /+ магад багш/[109] сами[110] хэмээюү.

Арван түмэн судрыг[111] гүн нарийн хэн мэдвээс, арван зарлиг[112]-ийг чадагч садин[113] хэмээюү.

Хамаг номуудыг бэлгэтэйеэ агуулан хэн чадваас, дээд хурц билигт ширимари[114] хэмээюү.

Дөрвөн зочид хэн зочилж, тараан чадваас, их хүчит тарнич шибай хэмээюү.

Гурван суртах чинад хязгаар хэн хүрвээс, хамаг амьтныг жолоодогч сэчиг хэмээюү.

Өөрийн сэтгэлийн нүүрийг хэн таниваас, үлэмж ариун эрдэмт садин хэмээюү.

Номын төрөөр явахуйг хэн нарийнаа ухваас, дэлгэрэнгүй сэтгэлт бодисадва хэмээюү.

Рид хувилгаан[115]-ы бэлгийг хэн үлэмж үзүүлбээс, дээд гайхамшигт мэргэн шидэт хэмээюү.

Үхэхүй эдгэхүйг хэн ялган мэдвээс, гэгээн ухаант оточ хэмээюү.

/+ Урьд өнгөрсөн үйлийг ухан чадваас, эндүүрэлгүй Хөх дэвтэр хэмээюү/ [116] Ирээдүйг хэн угтаж оновоос, шулуун зөнч /+ мэргэн/[117] хэмээюү.

/+ Хоёр заяаг төгөлдөр онон чадваас, төгс ухаат мэргэн тамга хэмээмүй/.[118] Номын зэргийг эндүүрэлгүй хэн явуулан чадваас, цагаан буян[119]-ыг гүйцээгч Ишдарь[120] хэмээюү.

Таван язгуурт үсгийг хэн бүрнээ байгуулан сурваас, егүүтгэл[121]-гүй үндсийг зохиогч илим[122] хэмээюү.

Түүнчлэнхүү ерд хураан үйлдбээс, дээд гурван /+ их гүүшри гурван/[123] цагийн бурханы орон[124], бурхан гүндин гүүш[125] мөргөл-ийн гучин хоёр бурхадын орон[126] дахь гүүш чуулахуйн найман бодисадва[127] арван зургаан чин орд[128], гучин хоёр сонсон сахигчид, таван зуун тоот дөрвөн зүйл хувраг[129], засагч дөрвөн Махаранз орон[130], түн өглөг[131]-ийн эзэн Эсэруа хурмаст[132], хоёр гэрч, газрын зүрхэн охин тэнгэр[133] аль алинаар номхотгогч гурван язгуурт итгэл[134], хар сэтгэлтнийг эцэлгэгч таван аймаг Махагала[135] тангарагийг ялгагч[136] арван найман догшид[137], гурванород[138] (орнууд- хөр.)-ын санваар[139]-ын алдалыг ялгагч газар усны эзэд[140], үнэн худлыг ялгагч арван догшид охин дагина[141], эндүү ташааг ялгагч эрхэт Махадэва[142], жаргал зовлонг ялгагч урьд *(урьдын- хөр.)* авъяас, хоёр төрлийг ялгагч буян хилэнц хэмээюү.

Дээд номын ламд хорин таван яам[143], дундад номын мөрөөр явагч ламд арван таван яам, дэд багшийн сургуулиар явагч ламд таван яам хийгээд буюу.

/+ Түүнд дээд дээд ламын хорин таван яам нь жаргуулагч, тавигч, орогч, хүжич, хөхүүрч, тахилч, жолооч, бүрээч, бишгүүрч, оронгоч, чимгийн бэлгэч, эрхлэгч, бичигч,

буурч, сангийн эзэн, аягач, шүхэрч, луусач, адууч, үхэрч, хоньч, тэмээч, нохойч, үйлч хийгээд буюу.

Дундад ламын арван гурван яам нь, жаргуулагч, тавигч, орогч, хөхүүрч, жолооч, бүрээч, бишгүүрч, оронгоч, чимгийн бэлгэч, эрхлэгч, бичээч, буурч, сангийн эзэн, үйлч хийгээд буюу. Тэд бичихүй тахихуй өглөг ба сонсохуй нэхэхүй барихуй хийгээд номлохуй ба амаар уншихуй лугаа эд санахуй ба бясалгахуй хийгээд буюу.

Дэд ламын тавин яам, жаргуулагч, тавигч, хөхүүрч эхлэгч, сангийн эзэн хийгээд буюу. Нөгөө ертөнцийн ёсыг эрхэлж явуулагч хэмээвээс, харанхуй сөнирсөн[144] мэт, амьтны дотроо, мянган номын алтан хүрднийг эргүүлж, төр тарни судар хоёрыг тус бүр явуулан чадваас, үнэн дээд Чакраварти хаан хэмээюү./ [145]

Мянган алтан хүрдэнг эргүүлэгч, номын төр тарни судар хоёрыг холилгүй тус бүр хэн явуулан чадваас үлэмж дээд Загравард *(Чакраварти- хөр.)*-ын хаан хэмээюү. Салын малгай[146], дээл бүс годсонг (гутлыг- хөр.) өмсч, шилийн тавцан /+дээр/[147] халтирал түшилгүй гараад, нармай[148] их улсыг усхал *(дэлгээн- хөр.)* /+ үгүй/[149] жавхлангаар засч, ертөнцийн төр энх хялбар хоёр ёсыг холилгүй тус бүр хэн явуулан чадваас /+ үнэн/[150] хүнд дээд төрийн хаан хэмээж, [151]Арчаварта *(Аражавартан- хөр.)*[152] нэрт цагаан зааны оройд алтан хумхыг дүүргэн тавьж, олон шагжалигууд[153]-ын язгууртны зэрэглэн суусны дотор тэр зааныг авч ирвээс тэр хумхын рашааныг хэн асралгүйеэ авбаас, Буянт дээд хаан хэмээюү.

Гадны жад (харь- хөр.) дайсны хүч үүсгэж, хялбар дайсан булгыг *(булха-г-хөр.)* цаг болохуйд зэр зэвсэгийг

хурааж бүрүүн. Харь дайсныг түртгэлгүй *(сааталгүй-хөр.)* дараад, биед хүрэхүй сумыг хэн барин чадваас, Хүчин сорилын хаан[154] хэмээюү.

[155] Энэ мэт чанарын дөрвөн хаан хэмээх нь эрхлэн байгуулж, эдний өмнө засаг төрийг явуулагч нь Ялгуусаны зарлиг /+ тэнгэрлэг хааны байгуулсан/ үнэн /+ дээд/ номын рашааныг хамаг амьтанд / + ханатал/ уулгаж бүрүүн.[156]

Хоёр үнэн[157]-д эндүүрэлгүйеэ аварваас, амьтныг удирдагч[158] биеийн шүтээн хонжин хэмээюү. Эртний богдосын байгуулсан хууль үлгэрийн ёсоор, амьтны тусад сайн үгсийг соён сургаж бүрүүн.

Энх төрөөр гар газар хөл хөсөр амирлуулваас, улсыг засагч зарлигийн шүтээн хонжин хэмээюү. Их төр хялбар болохуй[159] цагийн ёсыг сарал манчины их улс[160]-д туулж бүрүүн.

Харь дайсныг арга хүчээр доройтуулан[161] чадваас, иргэн оргоныг сахигч зүрхэн шүтээн хонжин хэмээюү. Ер үүдсэн бүгд мөнх бусын ёсныг хамаг амьтнаа сургаж бүрүүн.[162]

Дээд тонилгохын мөрийн тулд засаг тавьж, судар тарнийн ёсыг хас их төрийн ёсоор бариваас, үнэнд удирдагч дээд номч тайш хэмээюү.

Эрдэнэт бурханы шашныг амь мэт сэтгэн, төв их төрийг тэтгэн хайрлагч[163] эзний зарлигийг зүрх мэт сэтгээд, их улсыг хөвүүн мэт энэрэгч хааны сэтгэл мэт жиха төр[164]-ийг ёсоор бариваас, хамгийг амирлуулагч дээд төрч /

=төрөлч/ тайш хэмээюү. /+ Хоосон бөгөөтөл алиныг алинаар туслахын ёсныг төгс хувьтан савтанд номлож бүрүүн.

Номын чанарт сум харвасан мэт одогч, тарнийн ёсон жиха үнэн төрийг ёсоор оновоос, гүн мөрт оруулагч тайш хэмээюү./[165]

Улсыг засахын ёсны тулд шуутган *(шулуутган- хөр.)* хол бүхүйг өөрт нөхөр аваад, засаг зарлигийг бэлгэтэйез оножявуулаад, заал заргын[166] эсэх харваас, иргэн оргоныг аврахын дээд эрхлэгч тайш хэмээюү.

Хэрвээ байлдахуй цагт харь дайсныг арга хүчээр дарж, өөрийн цэргийг зэр зэв хийгээд машид бэхлээд, сэрэл хичээлийг хождуулалгүй сэтгэвээс, хөдлөхүй улсыг сахихын дээд өлзий тайш хэмээюү.

Цагаан хар хоёрын хэн үнэнээр ялган чадваас, Их улсын заяач[167] хэмээюү.

Сарал манчиныг хэн дүлэд *(эгнэгт-хөр.)* дурдаж явбаас, гурван мужийн эзэн хашха[168] хэмээюү.

Түүнчлэнхүү ерд хураан /+ нэгтгэж/[169] үйлдвээс, гурван гүүшри, гурван хонжин, дөрвөн тайш, зургаан чэрби, долоон зайсан, есөн өрлөгүүд,[170] дай дархан заяач[171], /+ тайбу/[172] , чинсан[173], хон шигүши[174], /+ найжи/[175], төрийн хичээнгүй[176], их ихэй[177], мэргэн оточ, тайбу[178], ахлах[179], мэргэн сэчин *(сэцэн- К. С.)*[180], гүн үйзэн[181], /+ үйзэн зайсан, тайбу чансу/, чинсю[182], баатар /+ хиурч/[183], хашха[184], шибэл жому[185], дарга[186], дөрвөн түмт, найман мянгат, /+ жому дарга/[187], тавьт, аравт, /+ лагачун, бин

чун чинсан/[188], дайтун[189], он (ван- хөр.), таюу[190], хиа[191], ятгагч[192], дуртгагч[193], номын санг тархаагч, эдийн сан хадгалагч, дууч, манлайч[194], сүхч, туульч, /+ хариуч, засуул, тамгач, цоорч[195], галч, цуглуулагч, тараагч, тэтгүүлэгч, тэнсэч, нутагч, цахирч/[196], хуурч[197], дагаж хаалгач[198], найман шүүгч, дөрвөн гэтэгч хийгээд болой.

Түүнчлэн ер хан хүн харьт гурван их үйлс, дөрвөн их төр, зургаан их үлгэр, долоон их бин, есөн их бэлгэ эд болой.

Түүнд гурван их үйлс нь аль буй хэмээвээс,

Нэгдүгээр хоёр ертөнц[199]-д аврагч
амгалан жаргалангийн дээд үйл
Хоёрдугаар /+ иргэн оргоныг засахыг оногч,
жаргалангийн дээд үйл
Гутгаар/[200] улсыг сахихын явдлыг ухагч үйлсийн
дээд үйл хийгээд буюу./[201]

Дөрвөн их төр аль буй хэмээвээс,

Нэгдүгээр их хөлгөний ёсон[202] амгалан төр
Хоёрдугаар хааны барих энх төр
Гуравдугаар нууц хөлгөний ёсон[203]
жиха *(бэлгэ билгийн- хөр.)* төр
Дөрөвдүгээр түшмэдийн барих дайчин
төр хийгээд буюу.

Зургаан их үлгэр аль буй хэмээвээс,

Нэгдүгээр ертөнцийг байгуулсан ухааны үлгэр[204]
Хоёрдугаар бурханы санг байгуулсан
вивангирид[205] үлгэр

Гутгаар засгийг явуулахуй байгуулсан
ёслохуйн үлгэр
Дөрөвдүгээр зургийг байгуулсан хэмжээний үлгэр
Тавдугаар цэргийг байгуулсан тэтгүүлэхийн үлгэр
Зургаадугаар хүү санг байгуулсан
арвидахын үлгэр хийгээд буюу.

Долоон их бин[206] аль буй хэмээвээс,

Нэгдүгээр өнгөрснийг хөөж онохуй гүн ухааны бин
Хоёрдугаар ирээдүйг угтаж онохуйн
дээд оточийн бин
Гутгаар битүүг таньж онох үлэмж мэргэний бин
Дөтгөөр эдүгээ ахуйг төгс онохуйн
магад мэдэхүйн бин
Тавдугаар бусад самбаа өгүүлэхүйн урьдаас
онохуй гайхамшиг сэцний бин
Зургаадугаар аян авын үйлийг
ёсоор мэдэхүй чадал баатрын бин
Долдугаар таван ухаан[207]-ыг төгсгөхүйн
гэгээн билгийн бин хийгээд буюу.

Есөн их бэлгэ аль буй хэмээвээс,

Нэгдүгээр харьяа ихт хар туг бусдыг айлгахын бэлгэ
Хоёрдугаар хашгираа ихт улаан бүрээ
хамгаа хүндэтгэхүйн бэлгэ
Гутгаар хүчин ихт алтан хор бие сахихын бэлгэ
Дөтгөөр цог ихт шар хөөр[208]
Олноо өргөгдөхүйн бэлгэ
Тавдугаар зангараг ихт алмас
илд засгийг явуулахын бэлгэ
Зургаадугаар цагирагийн алтан эмээл явдлын бэлгэ

Долдугаар ээл ихт хүнд бүс тогтоохуйн бэлгэ
Наймдугаар өндөр далбат асари *(исэр- хөр.)*
хүнд суудлын бэлгэ
Есдүгээр тушаал сайт өрлөгүүдийн ач нар
арга бингийн бэлгэ хийгээд буюу.

Түүгээр гурван их үйлийг гурван хонжин мэд.
Дөрвөн төрийг дөрвөн тайш мэд.
Зургаан үлгэрийг зургаан чэрби мэд.[209]
Долоон их бинг долоон зайсан мэд.[210]
Есөн их бэлгийг есөн өрлөг мэд.

Таван өнгө дөрвөн харь улсад аравтын ах тавьт, зуут, мянгат, түмтэн, түг түмний[211] ноёд нь аймаг аймаг улсаа тус бүр мэдтүгэй.[212]

Ерд хоёр засгаар эс явбаас
Буян хилэнц хоёр
Цагаан хар хоёр
Хүнд хөнгөн хоёр
Үнэн худал хоёр
Сайн муу хоёр
Жаргал зовлон хоёр

Эдний ялгалыг үл мэдэхүйн тул
Үнэн номын засаг хивийн зангиа мэт эвдэршгүй[213]
Хүнд хааны төр[214] алтан буулга мэт эвдэршгүй

Хоёр ёсыг холилгүй тус бүр тогтоогдох дунд бүхүй хөдлөхүйн дээд их хөх Монгол улс[215], дорно Солонгос Битэгүд[216] хоёр улс, өмнө Хятад Хилиед хоёр, өрнө Балба Сартуул хоёр, умар Ташиг[217] Төвд хоёр, таван өнгө дөрвөн харь есөн их улсад айх мэт тунхаав.

Бас бээр дөрвөн цагийн буян үйлдсүгэй хэмээж, хаврын тэргүүн хувь сарын арван тавнаа Бурхан багш Магада-гийн оронд рид хувилгааныг үзүүлэн, шимнусыг дараад, хаврын дундад хоёр сарын арван тавнаа Очирт сууринаа илт туулсан Бурхан болжээ. Тэр сард буян үйлдвээс үлэмж сайн буюу.[218]

Зуны тэргүүн сарын /+ нэгэн шинэд бурхан төрсний тул/[219] нэгэн шинээс найман /+ шинэ/[220] хүртэл бацаг[221] бариваас /+ түг түмний хувь болохын тул/ маш сайн.[222] Зуны буян тэр өдөр[223] үйлдэх буюу.

Намрын эцэс могой сарын найман шинээс арван таван хүртэл Бурхан багш тэрсүүдийг дарж номхотгожээ. Түүнд зургаан үсгийг нэгэнтээ уриваас нэн сайны тул хичээн үйлдэх.[224]

Өвлийн тэргүүн сарын найман шинэд Бурхан багш нирваан[225]-ы дүрийг үзүүлсэн /+ түүнд нэгэн буяныг зоривоос түг түмний хувь болохын/[226] тул өвлийн буян тэр өдөр хичээн үйлдэх.

Бас бээр дөрвөн цагийн хуримыг үйлдсүгэй хэмээн, хавар эцэс[227] сарын хорин нэгнээ Чингис хааны ер есөн[228] гүүдээ *(гүүнүүдээ-хөр.)* уяж, /+ цагаан сацалаа сацсанаар/[229] цагаан сүргийн хурим тэр өдөр үйлдэх.

Зуны дунд сарын арван тавнаа[230] ертөнцийн шүтээн дэлгэр эх их тугийг тавьж, ерэн есөн цагаагчнаа[231] уураг үрсийг гаргаснаар зуны уурын[232] хурим тэр өдөр үйлдэх.

Намрын эцэс сарын арван хоёр унаганы ногт шилбийг эвхсэнээр намрын ширгийн хурим тэр өдөр үйлдэх.[233]

Өвлийн тэргүүн сарын шинийн гурванаа Чингис хааны мялагаад (*мялаалга- хөр.*)-ын хурим хийснээр өвлийн тэсэм тавьжээ. Хурим тэр өдөр үйлдэх.

Түүнд ерийн[234] эзэн хааны сангийн түгэл[235] (*түгээл- хөр.*), дэлгэрэнгүй есөн яам /+ нь/[236], гурван гүүшри, гурван хонжин, дөрвөн тайш, зургаан чэрби, долоон зайсан, есөн өрлөгүүд, хоёр манлайч, хоёр шүхэрч[237], хоёр сөнч[238], хоёр тухалч, хоёр хариулагч, хоёр тамгач[239], хоёр засуулч[240], хоёр буурч[241], хоёр цоорч[242], хоёр галч[243], найман шийтгэгч, дөрвөн гэтэгч[244], ятгуулын ноён, дуртгалын ноён, тэтгүүлэгч ноён[245], тархаагч ноён[246], хаалгач ноён хийгээд буюу.

Дунд гурван яам нь, тайж нар, тавнан[247]-гууд, он шигчин[248], тайш, өрлөгүүд, хөхөлтөс[249] хийгээд буюу.

Хураангуй гурван яам нь, /+ он сахигч багш нар түшмэд хийгээд буюу. Хээрийн гурван яам нь/[250] тугчин[251], бүрээчин[252], хошууэчин[253], хиурчин, газарч, учирчин (*үзээчин- хөр.*)[254] хийгээд буюу.

Гэрийн дэлгэрэнгүй дундад хураангуй бас бээр гурван яам нь, яам тавигуудаар төгсгөж, /+ хээрийн гурван яам нь шигчин, тамгачнаар төгсгөж, бас бээр/ их дэлгэрэнгүй гүн нь сангийн соёрхол Шар бичиг, Улаан түүх тэргүүтэнд болой.

Тэр мэт номын засаггүй бөгөөс амьтан тамд унаюу
Хааны засаггүй бөгөөс улс аймаг эвдэрюү
Түүгээр лам Ти ши-үгүй, тойн[255] эхэн үгүй
өөр өөрийн төрөөр явьюу
Номын засаг тарни судар хоёрыг тус бүр сурч

Үзүүр сайт цай, амт сайт эгээнгү[256]
Онол сайт талх хийгээд ариун зүйл идээнд шүтэж
Арилсан тойдын төрөөр *(ёсоор- хэр.)* явтугай.
Тарничин нууц хөлгөний мөрийг
бүтээм дээд бэлгэсийг үз.
Хөвгүүний таван зүйл тахил-[257]ыг үл тэвчиж
Шашны зэтгэрийг арилган явагдахуй *(явтугай-хэр.)*.
Лам багшийг даган шүтвээс
бодиства-гийн мөрийг олъюу
Буянт хаанд шүтвээс ертөнцийн
улс сайтар амарлиюу.

/+ Би хэмээвээс шимнуст хатгагдъюу
Дураар үйлдвээс багшидаас
*(багш нараас- хэр.)* хагацъюу/[258]
Лам багшийг оройдоо өргө
Эцэг эхийг мөрөндөө өргө
Ядам бурхан[259]-ыг зүрхэндээ сэтгэ
/+ Хамаг амьтныг амраг хөвгүүн мэт сэтгэ/+энхэр/ [260]
Ариун санваарыг хичээн сахи
Дөрвөн өглөг[261]-ийг тасралгүй өг
Бурханы зарлиг номыг хичээн сур
Дөрвөн цаглашгүй[262]үнэнээр хичээ
Дөрвөн зочидыг зочил
Гурван эрдэнийг шүт[263]
Нууц тарнийн[264] тангарагийг сахи
Ураг хүнийг олон хэмээн бүү сэтгэ[265]
Дайсан[266] хүнээс сэр
Баян үгээгүү хоёрыг тэгш сэтгэ
Хоёр түйтгэр[267]-ийг арилга
Хоёр чуулган[268]-ыг хураа
Арван хар нүгэл[269]-ийг тэвч
Арван цагаан буян[270]-ыг үүсгэ

Таван хор[271]-ыг устга
Таван бэлгэ[272] билгийг бясалга

Ерд[273] гурван суртахуй[274] *(гурван суртгаал- хөр.)*-г сурваас санваар нэмюү

Ном буяныг үүр уртад үйлдвээс шашны гол болъюу

Дөрвөн төрөлхтөн[275] *(дөрвөн төрлийн орон- хөр.)* зургаан зүйл амьтан[276]-ыг сансарын зовлонгоос[277] тонилговоос, далайн хязгаар гэтэлгэгч мэргэн онгоц[278] хэмээюү.

Бас бээр сайн үлгэрийг магад хуулиар эвдюү. Үнэн үгүй худал үгээр эвдюү.

Магад үгүйд бүү шууд
Маш сайн үйлсийг хичээн сахи[279]
Хамаа үйлст бүү шууд[280]
Гадаад хоёр ёсыг[281] хичээн сур
Лам багшийн сургаалд
эс орвоос /+ хорт идээнд учиръюу
Эцэг эхийн сургаалд эс орвоос/[282]
муу үйлэнд оръюу[283]
Эзэд хаадын зарлигийг эс сонсвоос битүүд унаюу
Санваарын[284] явдлаар эс явбаас
тангараг нугууд эвдэрюү
Би хэмээвээс, хар шулмаст хатгагдъюу
Дураар үйлдвээс багшаас хагацъюу
Нигүүлсэхүй үгүй ламыг тэвчигдэхүй
Өршөөхүй үгүй хаанаас зайлагдахуй
Асралгүй[285] /+ ноёдыг тэвчигдэхүй
Агуулахгүй/ түшмэлийг тэвчигдэхүй
Тусгүй нөхдийг орхигдохуй
Муу ардыг ихэд бүү асар
Сайн ардыг ихэд бүү магт

Лам хүний эдэд бүү бахад[286]
Хан хүн лүгээ бүү шууд
Хааны шанг бүү хомстго
Эд бүгд хэрвээ гэнэгэр *(гэмшил- хөр.)* болох
үйл магадгүй[287]
Багш хүний эдийг бүү булаа[288]

Үүлгүй тэнгэрийн хүйтэн сумнаас хатуу
Өвсгүй газрын хумх өргөснөөс ширүүн
Санвааргүй тойн үнэн номыг салхинд хийсгэюү
Төр үл мэдэх засаг ноёд уулнаас хүнд[289]
Баримтгүй хатдын идээн жисирэнгээ[290]
*(зусараар)* барагдъюу
Сүүгүй үнээний дуу лавайгаас хатуу хурц[291]хэмээюү
Түүгээр хоёр ёсыг засаг төрд нийлүүлж явуулдах
Төрөөс этгээд засгийг явуулбаас улсын
тэргүүнийг барин ядъюу[292]

Бас бээр их уулын даваа
Их голын уулзар манаа мануул тавь.
Далай гэтлэхийн тул онгоц тавь.
/+ Чонод аюулийг *(мануухай мэтийг-хөр.)* босго
Хулгайд нохой тэжээ/[293]
Цагийг мэдэхийн тул тахиа тэжээ.
Уулын[294] бэлд гөрөөсийг тогтоо.
Уулсын тэргүүнийг гинжээр холбо.
Газрын хязгаарыг[295] чөдөрлө.
Хавцгай газарт гүүр тавь.
Тэргүүр *(зам- хөр.)* бүгдийг хөх сарьдаар дүүргэ.

Тийн хийвээс иргэн оргон хотлоор амарлиюу. Бас бээр хигээст алтан хүрдэн мэт огторгуй /+ төр/[296] , доор найман талт[297] цагаан лянхуа мэт газрын дээр[298], хан

Сүмбэр уулын дээд оргилд нь, үнэн номын гэгээн наран ургаюу. Тэргэл[299] сэцэдээр чимсэн мянган бурхадын ород *(орнууд- хөр.)*-д дээд таван хүчит үсгүүдийг[300] дэлгэрүүлбэй. Хамаг амьтанд туст хоёр шашныг дэлгэрүүлэв.[301] Шигэмүни бурхан гурван ертөнц[302]-өд төгс түгэж өгөв. Ананд[303] хоёр шашны чанарыг гэгээрүүлэв. Нагаржуна[304] аль алинаар номхотгохын тул төрөөр номлов. Бадмасамбова цаст уулын бэлд дэлгэрүүлэв. Гурван Загравард *(Чакраварти- хөр.)* хаан Монгол газраа сайтар байгуулав. Богд Чингис хаан хоёр засгийг тус бүр явуулав.

Бодиствагийн төрөлт бас бээр хойт хойт цагт
Номын ёсоор үл явъюу
Ертөнцийн үйлийг зөвшөөмүй
Үнэн үгсээр үл явах худал үгсийг хэрэглэмүй
Хоёр ёсоор үл явж, магад[305] хуулиар тогтоомуй
Үгээгүй ядуусыг үл хайрлах
Баялагуудын нүүр хармуй.
Буянтан сайдыг хөнгөлюү
Ховч худалчийн[306] үгээр явмуй
Дээрэнгүй догшиноор[307] хоёр төр[308]-ийг эвдюү
Амьгүй чулуунаас /+ цусан/[309] эрюү
Шүүсэн хар нүгэл хорын ус идээн болгоюу[310]
Баримтгүй *(барьцгүй-хөр.)* салхийг цаламдъюу
Тунгалаг далайг алгаар хутгаюу
Цаст уулнаа явах арсланг бороогоор тогтооюу[311]
Огторгуйд үймэгч тасыг урхидъюу
Түн[312] модонд явах барст гаранга[313] босгоюу
Түүгээр гурван эрдэнийг өргөн хүндлэгдэхүй

Бурханы шашныг наран мэт дэлгэрүүл
Биеийн шүтээн сүм барь
Зарлигийн шүтээн ном бич



Зүрхний шүтээн суварга босго
Шар дээлтнийг[314] хаад ноёд бүү мөргүүл
Сүм хийдийн дэргэдүүр бүү авла
Бацаг *(мацаг- хөр.)* санваар хичээн сахи
Зургаан үсгийг унш[315]
Өвчнийг эмнүүл
Ададзолиг өг
Үхсэнд буян үйлд[316]
Удирдахуйн дээд /+ лам
Үзүүлэгчийн дээд/[317]бурхан
Тонилохуй мөрийн дээд ном
Нирвааны нөхөд хуврагл[318]
Үүсгэлийн дээд багш
Хүндлэлийн дээд эцэг, эх хийгээдэд
Дээд[319] /+ их/ ачийг ачил.
Лам тангаргийг нүдний цэцгий мэт сэтгэ.
Хааны зарлигийг дотроо зүрхэн мэт сэтгэ.
Эцэг эхийн сургаалыг амь мэт ух.

Бас бээр эрт Шигэмүни бурхан ирээдүйг оножзарлиг болруун. Гөрөөдийн хаан арслан бөхөд гадны /+ жад/ дайсан[320] бээр хүчин үл хүрмүй. Егүүтэхүйн учир нь хэзээ хүрвээс[321] уушигнаас /+ нь/ хорхой гараад идэж алах мэт.[322] Миний шашинд бус тэрсүүд[323] хүчин үл хүрмүй.

Мөнхүү миний ёстон самуурч эвдрэх болмуй хэмээсний тул[324] тойн хүн санваараас этгээд үйлдэж, амьтны амь нядлах ба бусдын эмд орж[325] хурьцах ба лам багшаас урвах ба сүм хийдийг эвдэхүй ба дарс ууж худлыг өгүүлэхүй хийгээд олхио үгсээр хоёр төрийг эвдэхүй тэргүүтнийг үйлдвээс тойны санваараас буурууллж, эгэлийн ёсонд нь оруул. Хоёр гарыг нь /+ нуруунд/[326] маш чанд хүлж, нүүрийг нь хар бэхээр[327] эрээлэн, оройд нь хар хиур

хатгаж, хар салмаар (*цалмаар-хөр.*)[328] хөтлөөд, алтан бэрээгээр хонхи[329] нь (*хонгыг нь- хөр.*) ашгиж (*жанчиж-хөр.*), сүм хийдийг гурвантаа буруу эргүүлээд хол /+ газар/ [330] цөлж орхитугай.[331] Тэр засагт торсон[332] хүн бээр ийн хэмээн уншин эргүүлж[333] одтугай. Хүнд дээд санваарыг аваад дүлэд (эгнэгт) муу үйлсийг үйлдэж бүрүүн, хааны засгийг торсныг[334] үзээд хойт амьтан бүгдээр муу нүгэлт, амаар нүгэлт, амаар гэсэгдэхүйн (*залхал, хашрал- хөр.*) хэмээгээд од.

Бас бээр худал хэлбээс хэлийг нь эсгэ.
Хулгай хийвээс нүдийг тэсэл.
Хувиад их төрийг эвдвээс амийг нь ал.
Номын мөрөөр явбаас хүнд мөрд
оруул (*ламын зэргийг нь дэвшүүл- хөр.*)
Үнэн төрөөр явбаас их үйлд хүргэ.

Түүгээр үнэн номын зүрхэн дотоод зүрхэн хүнд хааны төр гадны хар илд мэт буюу. Түүнд бас тэнгэрлэг хааны төрөл улирахуй тутам эртний гянданд оруулсныг гаргаж, хойно бас бээр эрүүтнийг гянданд оролдохуй. Тийн бээр бөгөөтөл үл тонилго. Дөрвөн эрүүтэн нь лам багш юугаан алсан, бурханы биеэс цус гаргасан, эцэг эхдээ хор хүргэсэн, худлаар жингэж[335] их төрийг эвдсэн хийгээд энэ дөрвийг хоёр ертөнцөд үл тонилгогдох буюу. Эндэлгүй номловоос ламын зэрэгт чадъюу. Шороо лугаа хольцсон төмрийн үртэсийг соронзон гүр[336] ялган чадъюу Нармай улсын дотроос сайн ард нар гүн ухаантан олъюу. Шулуун мэргэдийг олж байгуулбаас хааны сэтгэлийг бүтээн улсыг амуулъюу. *(амгалан болгоюу, хөр.).* Хаад өөрөө хүнд их эрдэнэ болох. Муу ардыг их зэрэгт оруулбаас бээр улсыг зовоон хааны үйлсийг эвдюү. Өөрсдөө гутамшиг танхай болмуй. Түүгээр сайтар шинжлэн гүнээ онож цолонд хүргэгдэхүй.

Бас бээр алдалгүй номловоос ламын зэрэгт оруул
/+ Мухардалгүй сурваас эрдэмтний зэрэгт оруул
Харамгүй сурваас багшийн зэрэгт оруул/[337]
Түрвэлгүй *(сааталгүй- хөр.)* мэдвэс
сэцний зэрэгт оруул
Хэн гэндэлгүй явбаас баатрын зэрэгт оруул
Алдалгүй төгсвөөс тухал[338]-ын зэрэгт оруул
Хэн алагчлалгүй шүүвээс заргач[339]-ийн зэрэгт оруул
Түдэлгүй эрүүлбээс заргын зэрэгт оруул
Эндэлгүй ухваас яамын зэрэгт оруул
Гэмийг тэтгүүлбээс жому-гийн зэрэгт оруул
Мухардалгүй хураавaас дэмч[340]-ийн зэрэгт оруул
Бас бээр нэгэнтээ хүчин өгвөөс соёрхол соёрх
Хошоодод дарга соёрх
Гурваадад арван хүнийг мэдүүл
/+ Дөрөвдүгээрт таван хүнийг мэдүүл
Тавдугаарт зуун хүнийг мэдүүл
Зургадугаарт гурван зуун хүнийг мэдүүл
Долдугаарт таван зуун хүнийг мэдүүл
Наймдугаарт мянган хүнийг мэдүүл/[341]
Есдүгээрт /+ таван мянган/[342] хүртэл хүнийг мэдүүл

Үлгэргүй эрдэмт мэргэн болоод, үлэмж[343] /+ гайхамшигт/ их ухаант[344] /+ сэцэн/ болоод гурван цагийг төгс мэдэж, хоёр ёсыг тэгш барин чадваас бидэгүн адахуч[345], мэргэн бичээч цолыг соёрх.

Атаатан дайсныг холд үлэмж айх сэтгэлт, илрэн хүрч ирэгч дайсанд амиа үл хайрлагч болоод[346] гэндэлгүй их улсыг сахигч болбоос зүнбин[347] хэмээх цолыг соёрх.



Есөн үе хошуу удирдан /+ умарталгүй сэргэг явдалт болоод/[348] мяталгүй чин зоригт болж /+ их улсыг иргэн оргоныг аюулт дайснаас сахин чадаж/ [349], асар үлэмж хүчээ өгвөөс шар шувууны өрөвлөг[350] /+ малгайд/[351] хатгаж, гурван мужийн эзэн хашха цолыг соёрх.[352]

/+ Адагтан холд үлэмж айх сэтгэлт болон, алахаар хүрч ирэх дайсанд амиа үл хайрлагч болоод, гэнэдэлгүй их улсыг сахигч болбоос, сунду сунбин хэмээх цол соёрх/

Эндэлгүй сэцэн болоод, аюулгүй баатар болж алдашгүй хавт болоод, егүүтгэлгүй хүчээ өгвөөс их ихэй[353] хэмээх цолыг соёрх. Ийм ардыг түмний ноёд сандалтан болгож, дотоод түшмэдийн зэрэгт оруул.[354]

[355] /+ Эд гурван түшмэдэд бээр эл, ал (улаан- хөр.) жуух алтан тамгыг/ мөнх тэнгэрийн хүчин дор их суу залийн ивгээлээр, суут богд Чингис хааны соёрхлоор, таван өнгө, дөрвөн харь их улс, дорно /+ цагаан Солонгос, Сорбус өмнө шар Сартуул, Ортугуд, өрнө/[356] улаан Хятад, Нангиад, умар дорно хар Төвд /+ Тангуд[357], умар дорно/ [358], Битэгүд, дорно өмнө Балба,[359] /+ өмнө/ өрнө Хилиед, өрнө умар Ташиг, Төвдийн дөчин түмэн хөх Монгол Ойрад хийгээд буюу.

Бас аар газраа алгасангүй сэтгэлтэн, бөлөг цөлөг улс хийгээд, хэмжээлэн[360] тэтгүүлснээр дөрвөн нигус[361] үл дэнсэлгэн, найман хязгаад *(хязгаарууд- хөр.)*-ыг үл нясхалцуулан[362], их төрийг төвшнөө барьж, их улсаа энхжүүлэн жаргуулсан суут төрсөн Хубилай сэцэн хааны[363] /+ шашин/ ертөнцийг байгуулсан хоёр ёсны үнэн номын засаг хивийн зангиа, хүнд хааны засаг алтан буулга мэт

хийгээдийг дөрвөн зүгт түгээмэл дуурсгуулж, ерөнхийн их улсыг энхжүүлэхийн тул, хан хүн шийтгэн сэлбэж, гурван их үйл, дөрвөн их төр, зургаан их үлгэр, долоон их бин, есөн их бэлгэ, эд бүгд зэргээр эндүүрэлгүй хүнд хөнгөнийг чинээгээр нь явуулагч, хан хүний чимэг, их төрийн оньсон, их улсын заяач, түшмэлийн тэргүүн хонжин /+ хийгээд/[364], дэд ялгагч тайш, зайсангуудад[365] /+ дуулгаж, түмний ноён түшмэл суулгагдахуй/ ал *(улаан- хөр.)* жуух, алтан тамга соёрхогдох.

Эртний богдосын сайд байгуулсан /+ дөрвөн их төрийн ёсон зүйлийг ухуулахын оньсон/ тэргүүн, их хачи занги[366] Арван буянт номын цагаан түүх нэрт судар төгсөв.[367]

/+[368] Мангалам садва эдхү

Үүн лүгээ Хөх түүх, Улаан түүх, Шар түүх, жаран овгийн бичиг, ерэн[369] яам, бас ч гурван зуун жаран овогтны бичиг зүйлүүдийн цөмийг бүртгэвээс, Замбуутивийн аливаа бүхүй уг үндсийг олж мэдэх оньсны түлхүүрийн далай товч, цог онол манлай судар, хутагт цогцосын зүрхэн Даян сэцэн хунтайжийн зохиол, бас ч айлтгасан ийнхүү суут богд эдүгээгийн судар шастир аль хамагаа хэн ч болов, унших ба тахиваас, үүрдийн өлзий болох тахилгын зүйл бүхүйг олж хэрэглэтүгэй. Үүн нь Бадаргуулт төрийн гуравдугаар он зуны тэргүүн сараа мэйрэн Ванчигравдан хуулж бичвэй. Ийнхүү судрын үсгийн гишүүн дутагдах буй аваас, олон мэргэд засч өршөөн[370] хайрлах ажааму/

Их буянт бодиства богд егүүтгэлгүй жаргатугай[371]
Энх нут ерөнхийн эзэн хаанаа
Их суутан ер бүгдээр мөргөнөм бид
Өргөн улсаа өршөөн соёрх



Өршөөх олон амьтнаа их баясгалангаар соёрх
Өөрөө болсон богд их нэр юүгээн дэлхийд тунх[372]
Үүрд сууж өтөлтөл энх жарга
Хамгийн эзэн бодисун богд
Хан хөвгүүнээ хайрлан соёрх
Хайрлах сайд олон амьтнаа баясган соёрх
Хамаг улсаа энхжүүлэн соёрх
Эмүг[373]ийн эзэн эрхт богд
Энэ бүх улсаа өршөөн соёрх
Эрсийн эзэн арслан богд
Энэ бүх ахул ач[374] нараа
Их баясгалангаар соёрх
Хатуужин үйлдэгч буянт богд
Гайхамшиг тэнгэр нарын жаргалангаар
Насад /+ сөгдөн/[375] жарга
Хаан ба харцас тэргүүн /+ өнөд/[376] нут
Хаан эзэн ману түг түмэн он тогт

Хонжин, тайш
Хашха, чэрби, зайсан
Чинсан, хон шигүши, төрийн хичээгүүр, их жиги
Мэргэн оточ, тайбу
Ахалаху, мэргэн сэцэн
Гүн гүен[377], чинсю, баатар, хашха
Шибэл жому, дарга, дөрвөн түмт, найман мянгат
Тавьт, аравт, дайтун, ван таюу
Хиа, ятгагч, дуртхагч, номын сан
Эдийн сан, дууч, манлайч, сөнч
Туульч, хуурч, дагагч, хаалгач
Найман шүүгч, дөрвөн гэтэгч

/+Богд Чингис хааны эх хөвгүүдээ сургасан үг[378]

Хүйсэр[379] хүн салж одвоос
Хөндлөнд олз болно гэм
Өнөр төрөл салж одвоос
Өнчин хүний олз болно гэм
Хүсэл бүгд хамт олдох
Хүйсэр төрөл үл олдох
Аль хүсэл бүхэн олдох
Ах дүү үл олдох
Энэ мэт хүн болон төрсөн
Эрдэм билиг ухаантай болбоос
Элбэрлийг осолдох болуузай
Энэ чөтгөр омгоос болох буй
Хүн мөнхүү адилаа тоомуй
Хүчир сайныг бус хэмээн сэтгэмүй
Хүсэл омог шунахайг тэвчиж
Хүмүүжих журам өршөөлийг сурагтун
Энэ бие үхэхүйд хүрвэй
Эрхэм аяс зүүн зүгт хандвай
Эрхгүй тэр мөрийг дагагтун
Эрдэмтнийг нөхөрлөн явагтун
Сайныг сурч явбаас мандмуй
Самуунаар явбаас сөнөмүй
Санааг үнэн чинд хүргэгтүн
Саруул гэгээн бат мэргэн бологтун
Дээдсийн алдар нэрийг илтгэ
Дэргэдэх ах дүүг хураа
Дэдэд нь иргэнээ асар
Дэлхийг энх болгон баясга
Хэрвээ маны харанхуйд унаж
Хэрэггүй харгис омог бариад
Хэрүүл цохиол үйлдвээс хөвгүүн минь



Хэзээ ч хүн бус болмуй
Өршөөл журам бүхий хүнд
Өлзий хутаг өгөх болой
Тэнгэрийг үнэнээр сүсэглээд шүтэгтүн
Үл мартан хичээж явагтун хэмээжүхүй/



## ТАЙЛБАР

1. Энэхүү хөрвүүлгийг хийхэд Үндэсний номын санд (5061/96- 294.3- д 602-т) хадгалагдаж байгаа *"Монгол улсын арван буянт номын Цагаан түүх нэрт судар оршивой"* хэмээх эхийг гол болгон барьсан болно. Энд дурдахад *"Цагаан түүх"*-ийн хоорондоо бага бус ялгаатай бүгд найман янз хувилбар эх байна. Хэдийгээр дээр дурдсан эхийг гол болгон барьж буй боловч уг эхэд байхгүй болон зөрөөтэй байгаа хэсгүүдийг *"Цагаан түүх"*-ийн бусад эхүүдээс авч энэхүү хөрвүүлэгт оруулсан болно. Ингэхдээ 2001 онд П. Б. Балданжапов, Ц. П. Ванчикова нарын Улаан-Үд-д хэвлүүлсэн *Белая история* (čaγan teüke)-д буй найман эхийн зэрэгцүүлсэн галигаас харьцуулан авч оруулав. Ингэснээр *анхнаасаа "Цагаан түүх"*-ийн дээрх найман бүрэн эхийг багтаасан нэгэн хөрвүүлгийг Та бүхнээ өргөн толилуулахыг хичээсэн билээ. Ингэхдээ *"Цагаан түүх"*-ийн найман янз эх тус бүрт дугаар өгч, тэдгээр эх бидний гол болгон барьж буй үндсэн эхтэй хэрхэн зөрүүтэй байгаа зэргийг зүүлтээр тайлбар хийн оруулав. Харин зарим хэсэгт "+" тэмдэг нь бидний гол болгон барьсан эх (3-р эх)-д байхгүй зарим хэсгийг бусад эхээс нөхөн оруулсныг зааж байгаа болно. *"Цагаан түүх"*-д тайлбар хийхэд баримталсан найман эхийн дугаарыг нэрсийн хамт жагсаан үзүүлбээс,

*1. "Эрт богдосын явдлын яамны Цагаан түүх хэмээх их эрхэт хөлгөн судар энэ болой"*

*2. "Арван буянт номын Цагаан түүх нэрт сударын эх оршивой: Энэ шаштир хэмээх"*



*3. "Монгол улсын арван буянт номын Цагаан түүх нэрт судар оршивой"*

*4. "Монгол улсын арван буянт номын Цагаан түүх нэрт судар оршивой"*

*5. "Монгол улсын арван буянт номын Цагаан түүх судар оршивой"*

*6. "Дөрвөн төрийн арван буянт номын Цагаан түүх оршивой"*

*7. "Дөрвөн төрийн арван буянт номын Цагаан түүх оршивой"*

*8. "Дөрвөн төрийн арван буянт номын Цагаан түүх оршивой"*

зэрэг болно.

2. **Самандабадари (Самандабадра)**- Са: Samantabhadrā, тө: ཀུན་ཏུ་བཟང་པོ། (Гүндсамбуу) гэдэг. Монголчилбол, "хотолд сайн" гэсэн үг. Зүг бүхнээсээ буян буюу сайн язгуурыг огоот төгсгөсөн гэсэн утгатай. Анхдугаар дияаны бодиствагийн алдар. "Дияан" гэдэг нь са. dhyana, тө. ཏིང་ངེ་འཛིན /дин э зин/. Амгалан сэтгэхүй, бясалгал үйлдэхүй хэмээх мэтийн утгатай. Идээ ба амармагийн тачаалаас ангижирсан Дүрстийн оронд бясалгал хийгчдийн дөрвөн дияаны орон буй хэмээн номлодог. Анхдугаар дияаныханд хамар ба хэл хоёр эрхтний мэдэл хэмээх үгүй, гагц нүд, чих, бие, мэдэл зэргээс үүссэн сэрэл мэдрэхүй төдий буй гэдэг. Анхдугаар дияаны оронд 1. Бярман язгуурт (brahmaparsadya), 2. Бярман бүрүхида (brahma-purohita), 3. Их бярман (mahabrahma) хэмээх гурван аймаг буй.

3. **Бодиства**- Са: bodhisattva, тө: བྱང་སེམས།, Монголчилбол, "бодь баатар сэтгэлт" хэмээх үг. Их хөлгөний суралцах

мөрийн бодгаль бөгөөд бодийг олохын тул галавын өнгө, газрын холыг үл ажран, тэргүүн ба үе гишүүний өглөг өгөхөд сэтгэл үл мятрах учир бодиства (бодь баатар сэтгэлт) хэмээжээ. Хамаг амьтныг гэтлэхийн мөрд оруулагч, билиг төгс, рид хувилгаантан бөгөөд бурханы хутгийг олохыг нь бодиства гэдэг. Хамгийн дээд бодиства нь Бурхан багшийн найман их шавь хэмээн алдаршсан Манзушири, Очирваань, Жанрайсиг, Газрын зүрхэн, Түйтгэрийг тийн арилгагч, Огторгуйн зүрхэн, Майдар, Хотол сайн эд найм буюу.

4. **Хоёр ёс**- Шашин төрийг тэгшид явуулан, төрийг засах ёс. Монголын түүхнээ Хубилай сэцэн хаан (1215-1294) анхлан "Хоёр ёс" буюу "Хос ёс"-оор төрийг засах бодлого явуулжээ. "Хоёр ёс"-ыг мөн "Дөрвөн их төр" хэмээдэг.

5. **Артасиди**- Бурхан багшийн (Шигэмуни) уг нэр бөгөөд зарим сударт Сиддарта гэж тэмдэглэжээ.

6. **Төвдийн гурван Загравард (Чакраварти) хаан**- Са: cakrawarti, тө: འཁོར་བསྒྱུར། /хор жүр/. Хүрд эргүүлэгч, хүрд орчуулагч гэсэн үг. Хязгаалшгүй хүч чадалт, номт хааныг ийн хэлнэ. Чакра буюу хүрд нь нэгэн зэвсгийн нэр ажээ. Ордосын Саган сэцэний *"Эрдэнийн товч"*-д өгүүлснээр Мянган алтан хүрдийг эргүүлэгч дээд хаан Сронзангамбо, Манзуширийн хувилгаан Мянган алтан хүрдийг эргүүлэгч дунд Загравард (Чакраварти) хаан Тисрондэвзан, Очирвааний хувилгаан эзэн Ралбажан (Үсэн дэвсгэрт) Мянган алтан хүрдийг эргүүлэгч сүүлийн Загравард (Чакраварти) хаан эд бүгдийг Төвдийн гурван Загравард (Чакраварти) хаан гэжээ.

7. **Жад Монгол**- "Жад" гэдэг "харь" хэмээх утгатай. Энэ талаар гадаад, дотоодын эрдэмтэд олонтаа тэмдэглэжээ. Профессор К. Сагастерийн үзэж байгаагаар "Jad mongγol- Jad-Mongolen" гэжээ. Тэр бээр энэ нэрийг бүрэн тодруулаагүй гэдгээ дурдаад домогт өгүүлдэгчлэн тэнгис далай гэтэлж ирээд суурьшсан Бөрт-Чино тэргүүтэй монголчуудын дээд өвгийг "Жад монголчууд" гэж үзсэн байна. Түүнчлэн, Н. П. Шастина-гийн *"Шар тууж"*-д "Jad" гэдэг газар нь таван янзын нэрээр гардаг гэж дурдаад эдгээр нь, "Jad", "Jud", "Ergune-kun", "Guvanggu", "Gongbo" болно гэжээ. Мөн МНТ-нд энэ газрын тухай олонтоо дурддаг боловч тухайлан нэрлээгүй бөгөөд харин энэ нь 40-р зүйлд "jat irgen" гэж гардагтай холбон тайлбарлажээ. Мөн П. Пеллиот (Pelliot, P., Hambis, L., *Histoire des campagnes de Gengis Khan*: Cheng-wou ts'in-tcheng lou I, Leiden 1951, XXVII + 485 p.) бүтээлийнхээ 28-р талд дэвшүүлсэн таамаглалдаа "jad" гэдэг нь "харь хүн" гэдэг утгатай бөгөөд энэ нь түрэг хэлний jat буюу харь гэдэг үгээс гаралтай гэж үзсэнийг К. Сагастер онцлоод харин энэ үг хэрхэн монголчуудыг нэрлэдэг үг болсон нь тодорхойгүй байгааг эхдээ (Sagaster, K., Die Weisse Geschichte. (Caγan teüke). Eine mongolische Quelle zur Lehre von den beiden Ordnungen Religion und Staat in Tibet und in der Mongolei. Wiesbaden: Harrassowitz, 1976. 489 S. (Asiatische Forschungen 41) дурджээ. Харин П. Б. Балданжапов, Ц. П. Ванчикова (2001) нарын хэвлүүлсэн эхэд (*Белая история* (čaγan teüke-"Белая история" монгольский историко-правовой памятник XIII-XIV vv. Составление критического текста и перевод «Белой истории» П. Б. Балданжапова, исследование, редактирование перевода, составление комментариев, подготовка текста «Белой истории» к публикации, перевод и комментарий к «Шастре хана-чакравартина » и « Шастре Орунга» Ц. П. Ванчиковой), Улан-Удэ, 2001,

198 с.) “Дзад Монгол”-ыг газрын нэр гэж үзээд ихэнх судлаачид /Б. Я. Владимирцов (1934), Шагдар (1957) гэх мэт/ "дзад" гэдгийг "харь" (чужой), “харийн газар” (чужеземный) гэж орчуулсныг дахин баталжээ. Харин Өвөр Монголд хэвлэгдсэн Лю Цзинь Со-гийн эх (*Arban buyantu nom-un čayan teüke*, Liu jin so emkidken tayilburilaba, kökeqota, öbür mongγol-un arad-un keblel-ün qoriy-a, 1981, 151 qaγudasu; (2) *Arbun buyantu nom-un čayan teüke*, Liu jin so emkidken tayilburilaba, köke qota, öbür mongγol-un arad-un keblel-ün qoriy-a, 2000, 153 qaγudasu.)-д энэ талаар ямар нэгэн тайлбар алга байна.

8. **Замбуутив**- Са. jambudvipa. “Замбуу” гэдэг нь санскрит үг бөгөөд нэгэн модны нэр. Тэр модны боловсорсон жимс далайн усна унах дуунаар нэрийдсэн гэдэг домогтой. Энэ тивийг Сүмбэр уулын өмнөд шорвог далайд буй гэцгээдэг. Сүмбэр уулыг хүрээлэн долоон алтан уул, долоон цэнгэлийн далай дэс дараалан хүрээлээд, долдугаар алтан уулын гадуур Хужирт далай, түүний гадуур Төмөр уул хүрээлнэ. Хужирт далайн дөрвөн талд Замбутив зэрэг дөрвөн тив оршино гэдэг ажээ. Энэ тивийг “тэргэн хэлбэртэй, өмнөд тал гурван ёжана /Yojana/ (Нэг ёжана Энэтхэгийн гучин газар) хагас, нөгөө гурван тал бүгд хоёр мянган ёжана, дунд нь Очир суурин буй. Сайн цагийн мянган бурхан энд номын хүрд эргүүлнэ” гэж Авидарма сударт өгүүлсэн буй. В. А. Кочергина-гийн *“Санскрит-Орос толь”*-д “Бээр буюу “Yojana” гэдэг нь бас “аялахуй” гэсэн утгатай бөгөөд ойролцоогоор 17 километр” гэжээ. Монгол хэлэнд санскритаар нь “Замбуутив”, төвдөөр нь “Замбуулин”, “Замлин” гэх мэт бичдэг байна.

9. 4, 5-р эхэд “овогтон” гэдэг үгийн оронд “омогтон” гэж байна.

10. **Арван зургаан их улс**- Бурханы шашны домогт өгүүлснээр, Замбуутивд арван зургаан орон, мянган өчүүхэн орон, адил бус хүний зүйл гурван зуун жар, адил бус хэлний зүйл долоон зуун хорь ажээ.

11. **Таван өнгө дөрвөн харь**- Таван өнгө улсад хөх Монгол, улаан Хятад, хар Төвд, шар Сартуул, цагаан Солонгос эд бүгд болой. *"Эртний Монголын хаадын үндэсний их Шар тууж"*-д буй домогт өгүүлснээр Төвдийн Алтан сандалт хааны арван хөвгүүний таван ахмад хөвгүүд нь таван дүүдээ өмч эс өгсөнд тэд тав салж нүүдэллэн Таван өнгө улс болсон гэх ажээ. Энэ домогт Их Чингис хааны эрхшээсэн "Таван өнгө" улсыг бүгд Махасамади хааны алтан ургаас үндэстэй гэдэг Энэтхэг, Төвдийн шашны нөлөө гүнзгий тусчээ.

12. **Дөрвөн харь**- Дөрвөн харь улс хэмээхийг түүхэн сурвалжуудад харилцан адилгүй тэмдэглэжээ. Жишээлбэл, *"Эртний Монголын хаадын үндэсний их Шар тууж"*-д Дөрвөн харь гэгч энэ тавын (Таван өнгө улс) нэгийг дөрвөндөө харь болох хэмээдэг бол Галдан туслагчийн *"Эрдэнийн эрих"*-д Хүүхэн зүст, Зүүн гар, Хэвлий цоорхой, Нохойн толгойтон эд бүгдийг Дөрвөн харьд хамааруулсан байх ажээ.

13. **Мянган алтан хүрдэнг эргүүлэгч Хубилай Загравард (Чакраварти) Сэцэн хаан**- Пагва ламаас Хубилай хаанд өргөсөн цол.

14. **Найман цагаан гэр**- Ордост буй Чингис хааны тахилын найман ордыг "Найман цагаан шүтээн", "Найман цагаан гэр", "Найман цагаан орд" гэх зэргээр нэрлэсээр иржээ. "Найман цагаан орд"-ыг анх Хубилай сэцэн хаан

өвөг Чингис хаанаа Монгол даяар үеийн үед улиран шүтэхийг зарлиг болгосноор олон овогтны дотроос "Тахилын дархад"-ыг сонгон "Найман цагаан орд"-ыг байгуулжээ. Харин "Найман цагаан орд"-ыг анх үүтгэсэн он цагийн хувьд сурвалж дахь энэ талаарх мэдээ 1282, 1295 гэхчилэн зөрөөтэй тэмдэглэгдсэн байдаг ажээ. "Ордосын түүхч Гончигжавын 1835 онд туурвисан *"Сувд эрих"*-д "Найман цагаан орд"-ыг анх үүсгэн байгуулсан түүхийн тухайд тодорхой өгүүлжээ. Харин өнөөгийн Ордост байгаа "Найман цагаан орд"-ыг тоочин өгүүлбээс, 1. Чингис хаан ба Бөртэ хатны цагаан орд, 2. Хулан хатны цагаан орд, Гүрбэлжин гоо хатны цагаан орд, 4. Өндгөн цагааны цагаан орд, 5. Бор өндрийн цагаан орд, 6. Жилугу-ийн цагаан орд, 7. Хор саадагын цагаан орд, 8. Шангийн өргөө цагаан орд эд найм болно. "Найман цагаан орд" Ордосын олон газар байрлаж байсан боловч 1954 онд одоогийн Эзэн хороонд төвлөрүүлэн байгуулжээ.

15. **Тавиг-** Тахилгад хэрэглэх зүйл. Уйгур, түрэгээр тахих, шүтэхийг "tap", тахилд хэрэглэх зүйлийг "tabiγ" гэнэ. Харин энэ үг монгол хэлний "тавих" гэдэг үйл үгтэй холбогдолгүй болно. Монгол хэлнээ "тахил тавиг" гэх мэтээр хоршин хэрэглэдэг.

16. **Хонжин-** Юань гүрний тэргүүн түшмэлийн хэргэм. "Хонжин" түшмэл нь хаан төрийн өмнө хүлээх үүргээрээ гурван янз байжээ. Үүнд, бурханы зарлиг, үнэн номын сургаалаар хоёр ёсыг эндүүрэлгүй явуулах амьтныг удирдагч биеийн шүтээн хонжин, тогтоосон хууль дүрмийг сахиулах улсыг засагч зарлигийн шүтээн хонжин, энх цагт төр улсын сонор сэргэмжийг бататган, харь дайсан халдан ирэхэд арга хүчээр дарангуйлах оргоныг сахигч зүрхэн шүтээн хонжин энэ гурав буй. "Хонжин түммэл"-ийг "Хаан

хүний чимэг, их төрийн оньс, их улсын заяач, түшмэдийн тэргүүн хонжин" хэмээдэг байжээ. Харин XX зууны эхэн үес болоход "хонжин" түшмэлийг яв явсаар зөвхөн "ёслолын хэрэг эрхлэх түшмэлийн хэргэм" гэж явцууруулан үзэхэд хүрсэн бололтой. Ж. Цэвээн 1909-1910 онд Ордос нутгаар судалгааны ажлаар явж Чингис хааны тахилгын заң үйлд холбогдох баримт материалыг цуглуулан эмхэтгэх явцдаа *"Хонжин дэвтэр оршвой"* нэрт монголчуудын ёслол хурим, ёрөөлийн холбоотой сурвалжийг олж авчээ. Энэ сурвалжийг хожим 1959 онд Ц. Дамдинсүрэн (*Mongγol uran jokiyal-un degeji jaγun bilig orusibai*, С. damdinsürüng nayiraγulba, begejng, ündüsüten-ü keblel-ün qoriy-a, 1959, 599 tal-a.) эмхтгэлдээ оруулан хэвлүүлжээ. Тус эмхтгэлийн 96-р талд Ц. Дамдинсүрэн өгүүлэхдээ "...Ёслолын хэргийг эрхэлсэн сайд түшмэлийн хэргэм... Өвөр Монголын Ордос нутагт байгаа Чингисийн онгоны тахилгын хэргийг эрхэлсэн түшмэлийг одоо хүртэл "хонжин" хэмээмүй. *"Хонжин дэвтэр"* хэмээсэн нь ёслолын хэргийг эрхэлсэн түшмэлийн дэвтэр хэмээсэн утгатай үг буй за." гэжээ. Ордост өдгөө ч Чингисийн онгоны тахилгын найман их тушаалтны дөрөвдүгээрхийг нь "хонжин" гэх бөгөөд тэр нь найр хөгжим барих үүрэгтэн аж. Дашрамд сонирхуулахад, зарим газар мөн хуримын хэлмэрчдийн мэтгээний үгийг "хонжин" гэж хэлдэг нь ч үүнтэй холбоотой буй за. Харин К. Сагастер энэ үгийн гарвал нь одоо ч тодорхойгүй гэж тэмдэглээд П. Рачневский нэгэн өгүүлэл (Ratchnevsky, P., "Zur Frage der Datierung des Cayan teüke", in *Studia Mongolica*, Bd. III, fasc. 24-31, Ulaanbaatar 1962, S. 136-145.)- дээ "хонжин" гэдэг үгийг хятадын "san king" гэх дээд өргөмжит тушаалыг хашдаг хүмүүстэй дүйнэ гэж үзснийг дурдсан байна. Сайшаал үүнийг хятад хэлний "гуань-чжэнь" утгачилбал, "ноёнтой буюу ноён" гэсэн үг хэмээжээ. Ринчингаваа, Лю Цзинь Со

зэрэг судлаачид "Юань улсын үеийн ёслолын хэрэг явдлыг эрхэлсэн сайд түшмэлийн хэргэм" гэж дурдсан байна.

17. **Зайсан**- "цзай-сян" гэдэг хятад үг. Дотоод найман ордны хэргийг хамаарсан түшмэлийг "зайсан" хэмээдэг боловч "зайсан" цолтон Юань гүрний үед "Төрийн долоон их бин"-г хариуцан мэдэж байжээ. Иймээс "зайсан"-г "Долоон бинт" гэж мөн нэрлэх нь бий. "Долоон зайсан" нь мөн хаанд бараалхах, зарлигийг орчуулан хянах зэрэг төрийн чухаг албан хэргийг эрхэлдэг байжээ.

18. **Дөчин гэрийн ноёд**- К. Сагастерын бичсэнээр "Дөчин гэрийн ноёд"-ыг "Цагаан гэрүүд" (Чингис хааны тахилгын найман цагаан гэр)-ийг харгалзах үүрэгтэй бөгөөд хаан, жононгоос ч торгууль нэхэж авах эрхтэй өндөр зэрэг дэв гэж дурджээ. Энэ талаар *"Цагаан түүх"*-т "Хаан ба жонон андваас (осолдвоос) ноёдын ёс мэдэгч түшмэл дагалын морьдыг гэрийн ноёд автугай" гэж тун тодорхой өгүүлсэн байдаг. "Дөчин гэрийн ноёд"-ийн тухай П. А. Мостэрт бүтээлийнхээ (Mostaert, P. A., *Les noms le clan chez les Mongols Ordos.*= Ordosica II, in Bulletin of the Catholic University Peking, 9(1934), pp. 21-55.) 41-р талд Ордост энэ зэрэг дэв "гэрийн ноёд" гэгдэн уламжлагдсан тухай дурджээ. Харин И. Я. Шмидт XV зууны үед ч Монголд "гэрийн ноёд" багагүй үүрэг гүйцэтгэсээр байсныг бүтээлийнхээ (Schmidt, I. J., *Erdeni-yin Tobci des Sagan Secen. Geschichte der Ost-Mongolen.* Übersetzt aus dem mongolischen. St. Petersburg, 1829.) 194-р талд, түүнчлэн Б. Ринчен н бүтээлийнхээ (*Les matériaux pour l'étude du chamanisme mongol*. I, recueillis par B. Rintchen., in *Asiatische Forschungen*, Wiesbaden, Otto Harrassowitz 1959, XII +115 p.) 93-94-р талд "Их хурим"-ын ёсонд "гэрийн ноёд" оролцдог талаар тус тус өгүүлснийг профессор К. Сагастер онцлон дурдсан



байна. Мөн "Дөчин гэрийн ноёд"-ыг "дэмч" гэж хэлэх нь бий.

19. **Дөрвөн дархад**- "Дархан" хэмээх үг нь Түрэгийн бичгийн дурсгал болох Хөшөө Цайдамын хөшөөнд анх тэмдэглэгдсэн байдаг бөгөөд тухайн үед "хааны шадар сайд"-ыг хэлж байсан бололтой. Харин "Дархад"-ыг анх Хубилай хааны үе (1260-1994)-д Дөчин түмэн хөх Монголоос онцгойрсон бүлэг хүмүүсийг сонгож зохион байгуулснаар анх буй болгосон гэж үздэг байна. "Дархад"-ууд нь ийнхүү өнөөг хүртэл 700 гаруй жилийн түүхэн урт хугацаанд Чингис хааны тахилгыг эрхлэн гүйцэтгэсээр ирсэн байна. "Дархад"-уудыг "өнө үүрд гагц Чингис хаанд мөнх бэлэвсрэлтэй хүмүүс" гэж нэрлэх нь буй. Учир нь "дархад"-ууд Чингис хаанаас өөр хааны гашуудалд оролцох хориотой байдаг. Энэ нь "дархад"-ууд Чингис хааны тахилгыг Монголын төрийн өмнө эртнээс хариуцан үйлдсээр ирсэн гүн утга учиртай ёс дэгийг хүлээсэн тусгай тушаалтан болохыг эрхгүй бататгана. К. Сагастер "Дөрвөн дархад"-ын "дархан" цолыг "Татвараас чөлөөлөгдсөн" гэдэг утгаар тайлбарлажээ. Энэ үүднээс, Б. Я. Владимирцов (Vladimirtsov, B. Ya., *Le régime social des Mongols*: Le féodalisme nomade, Translated from Russian to French by René Grousset, Paris 1948, XVIII + 291 p.), Поуа (Poucha, P., *Die Geheime Geschichte der Mongolen als Geschichtsquelle und Literaturdenkmal*. Ein Beitrag zu ihrer Erklärung, Prag 1956, 247 S.), Ц. Ж. Жамцарано, С. Д. Дылыков (Ц. Ж. Жамцарано, *Халха Джирум*, Изд. С. Д. Дылыков, Москва, 1955.) нарын бүтээлд дурдагдсан "Дархад (Татвараас чөлөөлөгдөгсөд-Steuerfreien)" нь "Дай Дархан (Их татвараас чөлөөлөгдөгсөд-Großen Steuerfreien)"-тэй ижил байж болзошгүй гэжээ. Энэ нь үндэстэй санал юм. К. Сагастер онцгой гавьяат байгуулж, дархан эрхийг Чингис хаанаас хүртсэн түүний дөрвөн хөлөгийн үр садыг

"Дөрвөн дархад" гэж үзсэн нь үндэстэй байна. Б. Ринчен "Хутагт хуримын түгэл"-д Сүлдүсийн Чимбай дархан, Ихэрэсийн Булачуг дархан, Жүрчидийн Чу дархан, Жүхэридийн Булбад дархан зэрэг "Дөрвөн дархад"-ын нэр гардаг тухай дээр дурдсан бүтээлдээ өгүүлсэн байдаг. Мөн *"Эртний Монголын хаадын үндэсний их Шар тууж оршвой"*-д өгүүлснээр Мандуул хаан Баянмөнхийг Ойрадуудаас авч ирсэн дөрвөн сайдаа үеийн үед уламжлагдах "Дархан" болгосноос үзвэл "Дөрвөн дархад" цолыг XV зууны үед буй болсон гэх үндэслэл байгааг К. Сагастер тэмдэглэжээ. Харин уг сурвалжид Мандуул хааны "Дөрвөн дархад" болгосон хүмүүсийн нэрийг дурдаагүй байдаг байна. К. Сагастерын өгүүлснээр "... Хэрвээ Чингис хааны шүтээний "Дөрвөн дархад" нь *"Шар тууж"*-ийн "Дөрвөн дархад"-тай ижил байвал *"Цаазын ном"*-ыг XV зуунаас өмнө зохиосон гэж үзэхэд хүрэх бөгөөд хэдийгээр "Их хурим"-ын ёсонд дурдсан байх боловч эдүгээ Чингис хааны шүтээнд "Дөрвөн дархад"-ын алба гэж байдаггүй билээ. Чингис хааны шүтээнийг хожим арчлан хамгаалж байсан "Мянган дархад"-ын гэр бүл болон "Дөрвөн дархад"-ын хооронд шууд холбоо үгүй бололтой" гэжээ. Гэвч К. Сагастерын дээрхи тайлбарт эргэлзээтэй, ташаарсан зүйлс цөөнгүй байгааг бас тэмдэглэх нь зүйтэй бөгөөд "Дархан" гэдэг нь цол нь XV зуунаас өмнө бүр Түрэгийн үед холбогдолтой болохыг энд дахин дурдахын зэрэгцээ К. Сагастер бүтээлээ хэвлүүлэх үе (1976)-д "дархадууд"-ын тахилгын зан үйл нь цаг үеийн байдлаас болж хориглогдож байсан зэргээс үүдэн тэр бээр "өдгөө ийм тушаал" байдаггүй" хэмээн бичихэд хүрсэн байж болох юм. Харин Ордост одоо ч "дархад"-ууд энэ зан үйлээ хадгалан байсаар байна.

20. **Тахих дөрвөн цагийн тайлгын хурим**- Чингис хааны үеэс Монголын нүүдэлчдийн амьдралд улирлын аясаар тохиох дөрвөн гол зан үйлийг ийн нэрлэж төрийн хэмжээнд ёслол тахилга үйлдэж байжээ. Чингис хааны "Найман цагаан орд"-ны тахилга тайлгад хамаарах "Тахих дөрвөн цагийн тайлгын хурим"-д хаврын эцэс сарын хорин нэгнээ үйлдэх "Цагаан сүргийн хурим", зуны дунд сарын арван тавнаа үйлдэх "Зуны (н)уурын хурим", намрын эцэс сарын арван хоёрноо үйлдэх "Намрын ширгийн хурим", өвлийн тэргүүн сарын шинийн гуравнаа үйлдэх "Чингис хааны мялгаадын хурим" багтдаг байна. Энд заримаас жишээлж дэлгэрүүлж өгүүлбээс, "Цагаан сүргийн хурим"-ын үүслийн талаар Чингис хаан тавин насны шинэ жилээ бие чилээрхээд хоёр сар гаруй болж сайн болсонд наян нэгэн хоногын муу ёр арилав хэмээн буман сүргийн бат зэлээ татаж, ерэн есөн цагаагчин гүүнийхээ сүүгээр дээр ерэн есөн тэнгэрт сацал өргөснөөр энэ ёслолыг анх үүсгэжээ. "Зуны нуурын хурим"-ыг Хубилай сэцэн хаан үүсгэж, зун нууртай зуслан газар хийдэг тул ийн нэрлэгджээ. Энэ хурмын гол зан үйл нь дархад нарт "Алтан түгээл" түгээх ёслол болно. Энэ үеэр төрд гавьяа байгуулсан хүмүүсийн нэрийг нэг бүрчлэн дуудаж алдаршуулдаг байна. Арван хоёр отог Ордос түмний "дархад"-ууд төрийн энэ ёслол, зан үйлийг эртнээс хариуцсаар иржээ. Ер нь тодорхой учир шалтгаанаар олноороо хурж цуглан найрлахын ерөнхий нэрийг "хурим" гэдэг байжээ. Өнөө манай олонхи нь энэ үгийг зөвхөн гэр бүл бололцсоны найр, ёслолоор ойлгож хэрэглэх болжээ. К. Сагастер "Тахих дөрвөн цагийн тайлгын хурим"-ын тухайд "... Энэ нь Монголын үндэсний баярын шинжийг агуулдаг бөгөөд харин *"Цагаан түүх"*-д бурханы шашны нөлөө оруулахыг оролдож байжээ. Энэ бол цэвэр Монголын үндэсний баяр гэж харагдахаар байдаг" гэж тэмдэглэсэн байна.

21. **Тайш**- Эртний Хятадад (Чжоу улсын үед) цэргийн их ноёныг "тайш" гэдэг байжээ. Монголын төрд Чингис хааны үеэс "тайш" хэмээх хэргэмийг анх хэрэглэх болжээ. Улсын эзний дараах эрх мэдэлтэн хийгээд цэргийн дээд тушаалтанг "тайш" гэж байв. Лувсанданзаны *"Алтан товч"*-д өгүүлснээр, Чингис хаан анх өрлөг Мухулайд Гоо ун(ван) -д "чинсан тайш" цолыг соёрхсон байна. Харин Юань гүрний үед "тайш" нь түшмэдийн хэргэмийн дэд байсан бөгөөд тэр үед хаан төрийн өмнө хүлээх үүргээрээ дөрвөн янз "тайш" байжээ. Дурдваас, 1. "Үнэнд удирдагч дээд номч тайш", 2. "Хамгийг амирлуулагч дээд төрч тайш", 3. "Иргэн оргоныг аврахын дээд эрхлэгч тайш", 4. "Хөдлөхүй улсыг сахихын дээд өлзий тайш" эд дөрөв болно.

22. 4, 5-р эхэд "яамт" гэж байна.

23. 5-р эхэд "андваас" гэж байна.

24. **Чэрби**- Чингис хааны үеэс буй болсон Монголын түшмэл ноёны цол. *"Монголын Нууц Товчоо"*, Лувсанданзаны *"Алтан товч"* зэрэг Монголын түүхэн сурвалжуудад энэ цолыг тун тодорхой тэмдэглэсэн байдаг. Төрийн зургаан "чэрби" ноён байсан бөгөөд дурдваас, 1. "Тодой чэрби", 2. "Доголху чэрби", 3. "Үгэлэн чэрби", 4. "Долон чэрби", 5. "Бучаран чэрби", 6. "Сүйхэтү чэрби" эд болно. *"Цагаан түүх"*-т өгүүлснээр Юань гүрний үед зургаан "чэрби" нь төрийн "Зургаан их үлгэр"-ийг хөтлөн явуулж байснаас үзэхүл Чингис хааны анх буй болгосон зургаан "чэрби" цол уламжлагдан хэрэглэгдсээр байжээ. Харин К. Сагастер "Зургаан "чэрби" нь төрийн хамгийн том албан тушаалуудад багтдаг. Энэ цол нь Чингис хааны шүтээний албан тушаалтны цол болж өнөөг хүртэл уламжлагдсан" гэж дурджээ.

25. 4, 5-р эхэд "тэргүүн" гэж байна.

26. **Анз-** Ял шийтгэлд тохируулан авах торгууль. Анзыг мал (ес), эд зүйл, мөнгөөр авч байжээ.

27. **Цагаан гэрийн хичээнгүй хэрэг-** Профессор К. Сагестер бүтээлдээ "М. Хальтод энэ хэсгийг цагаан гэрт гэрийн ажил хийх" гэж тодруулсныг дурджээ.

28. 4-р эхэд "тахим" гэж байна.

29. 5-р эхэд "анц" гэж байна.

30. **Жонон-** Юань гүрний үед уул Монголын нутаг болох Лин бэй мужийг "цзюнь ван" буюу "жин он"(ван) цолтон захирч байжээ. Энэхүү "жин он" (ван) хэмээх цол хожим монгол хэлнээ "жонон" болж хувирчээ. "Жонон" бол их хааны угсааны язгууртанд үе улиран уламжлагдах цол бөгөөд XV-XVI зууны үес Монголын баруун гарын гурван түмэн-г "жонон" мэдэн захирч байжээ. Хааны дараа орох цол хэргэм. Энэ талаар *"Эрдэнийн товч"*-д "Хөрстөд хаан жонон хоёр, Сутайн үр тэндээ тайш чинсан хоёр болой" гэсэн нь Дөчин, Дөрвөн хоёрын эрх мэдэгчдийг хэлсэн ажээ.

31. 4-р эхэд "эндвээс" гэж байна.

32. **Түшмэл дагал-** Түшмэл дагал нь "Түшмэл-бараа бологч" (Würdenträger-Gefolge) хэмээх утгатай гэдэг санааг профессор К. Сагастер бүтээлдээ өгүүлжээ.

33. **Дотоод, гадаад арван хоёр отог-** Отог бол Умард Юань улсын үеийн Монголын нийгмийн зохион

байгуулалтын нэгж. Арван хоёр отог Ордос, Түмэд, Өвөр таван отог, Ар долоон отог Халх, Арван отог Юншээбүү, Найман отог Цахар гэх мэтчилэн хэд хэдэн отог нэгэн түмэнг бүрдүүлж, отог нь дотроо аймаг, овог гэх зэрэг зохион байгуулалтад хуваагдаж байжээ. Харин Их Монгол улс, Юань гүрний үед отог хэмээх нэгж байсан баримтгүй бөгөөд XVII зууны үеийн түүхчид урьдын зарим овог, аймгийн доторх салбар хэсгийг отог хэмээн тухайн үеийнхээ үгээр дурдсан бололтой байдаг.

34. **довтлон автугай**- Энэ үгийг зөвхөн мориор торгох тухайд хэрэглэжээ. Иймээс энэ нь адуун сүргээс уургач мориор довтолгон морь барьж авахыг заасан хэллэг байна.

35. **толон**- 5-р эхэд "тоолог" гэж байна. Харин К. Сагастер эхдээ "tuulun" гэдэг нь гэрийн туургыг хэлж байгаа байх гэх таамаг дэвшүүлжээ. Бидний бодоход, "толог" хэмээх үгийг "толон" гэж бичжээ. "Толог" хэмээх нь хүндтэй хүнийг угтахад дэвсэх эсгийг хэлдэг.

36. 5-р эхэд "омогтныг" гэж байна.

37. "Хоёр" гэдэг үг 4, 5-р эхэд байна.

38. 5-р эхэд "сажныг" гэж гэж байна.

39. **тойддоон оруулж** – "той"- эрх мэдэл- ой ухаан гэсэн утгат үг. Сэрэн мэдэхүйг уйгураар "той" гэнэ. Монгол хэлэнд "ой той" гэсэн ойролцоо хоршоо үг бий. "тойддоон оруулж" гэдэг нь "эрх мэдэлдээ оруулж" гэсэн утга илтгэнэ.

40. **Эзэн лам**- Дээд номын мөрөөр явагч эзэн лам.

41. 1-р эхэд энэ хэсэг нь “Ум сувасти шиддам - Монголоор “Ум сайн амгалан болтугай” гэнэ. Номын өлзий өгүүлэх энэ үгийг тайлбаас, ум нь эрдэнэ барихын тарни, сувасти нь сайн амгалан хийгээд сайн лугаа төгс, дээд лүгээ төгөлдөр хийгээд хувийн хэрэг бүтэх ба сайн мөр бүтэх тэргүүтнийг өлзий өгүүлэхийн утга, шиддам нь бүтэх болтугай гэсэн үг буюу. хөр.)

Мабрай-ча насад Замбуутивийн чимэг болтугай. Дээд шашны эзэн номын хаан лам ба, их төрийн эзэн эзэн ертөнцийн эрхэт хаан хийгээдийн номын засаг хивийн зангиа мэт алдаршгүй, хааны засаг алтан буулга мэт эвдэршгүй, хоёр ёсныг тэгшээр явуулахуйн товч, арван буянт номын цагаан түүх нэрт үүнийг, Чакраварти сэцэн хааны зохиосон хойно Хутагтай Цогцсон зүрхэн дайчин эзэн хунтайж зөнч болон ухаж, бэлгэтэйеэ шинжлэн бичвэй. Жэйсун (*Zhi shun-1330 оны хар морин жил-хөр.*) тэргүүн оноо зохиоруун” гэж эхэлж байна.

Харин 2-р эхэд (6, 7, 8-р эх ерөнхийдөө 2-р эхтэй адилхан) “Ум сувасти шиддам ибраванч насад Замбуутивийн чимэг болтугай. Дээд шашны үндсэн номын эзэн лам ба их төрийн эрхин ертөнцийн эрхэт хаан хийгээдийн үнэн номын засаг хивийн зангиа мэт алдаршгүй хүнд, хааны засаг алтны буулга мэт эвдэршгүй, хоёр ёсныг тэгшид эндүүрэлгүй явуулахын товчоо Арван буянт номын цагаан түүх хэмээгдэх үүнийг, эн урьд Хубилай Чакравард сэцэн хааны зохиосноос хойно, Хутагтай Цогцосын зүрхэн дайчин сэцэн хунтайж зөнч болон ухаж, Сунчжоу (*Sukju-Сугжу. Мин улсын нэг муж. Өнөөгийн Гансу мужийн нэг орон-хөр.*) нэрт хотоос гаргаад, Уйгурын Биранаширил унчун

гүүшийн хуучин судар лугаа тохиолгож, бэлгэтэйеэ сайтар барилдуулж шинжлэн бичив. Жэйсун тэргүүн эднээ (*оноо хэмээхийг андуу бичсэн бололтой-хөр.*) зохиоруун" гэж эхэлж байна. (*"Цагаан түүх"-ийн анхны уг эх ингэж эхэлж байсан нь тун магадгүй-хөр.*)

Дашрамд тэмдэглэхэд, *"Цагаан түүх"*-ийг хожим эмхлэн засамжилж зохиосон Хутугтай сэцэн хунтайж, өөр нэг эхийг Бадаргуулт төрийн 3 дугаар он(*1877 он-хөр.*)-д хуулж бичсэн мэйрэн Ванчигравдан нарын нэр тодорхой дээр эхүүдэд тод тэмдэглэгджээ. Хутугтай сэцэн хунтайж бол Ном тарни тайжийн ууган хөвгүүн бөгөөд "*Эрдэнийн товч*"-ийг зохиогч Саган сэцэний элэнц өвөг. Тэр бээр Хөх нуур ба Эрчис мөрний газрыг цэрэглэн дайлж, Бошогт жонongийн суурьнд суух ёслолыг эрхлэн явуулжээ. Мөн Түмэдийн Алтан хааны шарын шашныг дэлгэрүүлэхэд Хутугтай сэцэн хунтайжийн санаачлага, үүрэг нөлөө их байсан бөгөөд Алтан хаан Хутугтай сэцэн хунтайж хийгээд Ашин ламын дуртгаснаар Далай ламыг залсан билээ. Бурханы номд нэвтэрсэн тэр бээр бичиг цэргийн эрдмийг хослуулсан онцгой чадвартан байсны хувьд Түмэн засагт хааны засаг баригч таван их ноёны тэргүүн нь байсан аж. Цаашид "*Цагаан түүх*"-ийн он цаг, зохиогч, хожмын засамжлан бичигч нарын тухай өргөн хүрээнд судалгаа явуулах нь чухал байна.

42. **Хүн амьтан тоо томшгүй наслахуй цаг-** Бурханы шашны энэ домогт өгүүлснээр, анх хүнийг бурхан тэнгэр бүтээх үед наран саран од, жил сар, өдөр шөнө, баас шээс, гэр байшин, эр эм үгүй бөгөөд хүн умайгаас үл төрөн хувилгаанаар төрдөг, үзэсгэлэнт сайхан өнгөтэй, бие нь гэрэлтэй, рид хувилгаанаар огторгуйд явж, "Самадийн идээ" идэн цаглашгүй насалж байжээ. Дияаныг

бясалгасны баяр баясгалангаар өөртөө цадаж ханахыг “самадийн ариун идээ” гэнэ.

43. 1-р эхэд “хутагт” гэж алга байна.

44. **Махасамади (Маха Самбади)**- Санскритаар mahā sambadi, “Маха” нь их, “самбади” нь уг язгуур хэмээх үг болно. Монгол сурвалжид “Махасамади”, “Маха Самади”, “Магасамади”, “Маха Самбади” гэх зэргээр бичдэг бөгөөд “*Цагаан түүх*”-ийн бусад эхэд мөн ийн бичжээ. Энэтхэгийн хаадын эш язгуурыг өгүүлсэн судар шастируудад энэ “Олноо өргөгдсөн хаан”-ыг хүн амьтны эн тэргүүний хаан хэмээн дурдсан нь буй.

45. **Очирт суурин**- Шигэмүни бурхан тэргүүтэн гурван цагийн хамаг бурхад бодь хутгийг илтэд олсон газар буюу. Эртний Энэтхэг орны төвд оршиж байжээ.

46. **Магада орон**- Са: magadha, тө: མ་ག་དྷ། “Магада” нь үгчилбээс, “орны төвийн хүйс” хэмээсэн утгатай. ХТӨ VII-VI зууны үед мандаж асан эртний Энэтхэгийн улс гэдэг. “Магада улс” нь одоогийн Бихар, Бенарес, Аллахабадын нутгийг хамарч байжээ. Бурханы шашны голомт болж байсан. Шигэмүни тэргүүтэн гурван цагийн хамаг бурхад бодь хутгийг илт олсон газрыг “Магада очирт орон” (Магада очирт суурин) хэмээн судартг өгүүлдэг. Өнөөгийн дундад Энэтхэгийн Гаяа (Gaya) хэмээх газарт байжээ. Магада улсын нийслэл нь Рамзаграг Са. Rājagriha /Раажагриха/; тө. རྒྱལ་པོའི་ཁབ། /жал бой хав/ болно. “Хааны орд” гэдэг утгатай үг. Одоогийн Энэтхэгийн Бихар мужийн Тилая орчим байжээ. Бурхан багш энэ газар билиг барамидын номыг айлдсан ба зарлигийг анх хураажээ.

47. 6, 7, 8-р эхүүдэд "их" гэж алга байна.

48. **Дөрвөн их төр**- Монголын төрийг засах үндсэн дөрвөн их ёсон. "Дөрвөн их төр" аль буй хэмээвээс 1. "Их хөлгөний ёсон амгалан төр", 2. "Нууц хөлгөний ёсон жиха төр", 3. "Хааны барих энх төр", 4. "Түшмэдийн барих дайчин төр" эд дөрөв болно. "Дөрвөн их төр"-ийн тулгуур үндэс нь шашин төрийг тэгш явуулах үзэл санаа юм.

49. 1-р эхэд "байгуулсан ачит," гэж байна.

50. **Галав**- са. kalpa; тө. བསྐལ་པ། Ертөнц тогтох өнө хугацааг галав гэнэ. Судврт өгүүлснээр, эргэн тойрон дөчин газар цогцолсон дөрвөлжин хотод гүнжидийн үр дүүргээд, тэндээс гурван жил тутам нэгэн мөхлөг үр авсаар бүх үрийг авч дуусах хүртэл хугацааг нэгэн "галав" гэдэг ажээ.

51. 1-р эхэд энэ үгийн дараас "Качийн" хүртэл "эдүгээгийн Шигэмүни бурханы галавын дотор" гэдэг хэсэг гарч байна.

52. **Качийн Кашмир улс**- Өнөөгийн Пакистаны Кашмирт байсан улс. Одоогийнхоор зүүн зүгээрээ Төвдийн Өөртөө засах орны Аари, өмнө талаараа Энэтхэг, баруун хойд талаараа Афганистантай хаяа нийлэх газар буюу..

53. "Жад" гэдэг энэ үг 1 ба 6-р эхэд байна.

54. **Күшаны Монгол улс**- Лю Цзинь Со үүнийг Монгол улсын хүндэтгэлийн нэр. Гү шэ гэдэг нь монголчилбол, "Эрдэнэ" хэмээх утгатай төвд үг хэмээн тайлбарласан нь оновчтой бус. Энэ үг угтаа Энэтхэг дэх

Их Могол улсыг заасан бололтой. Хожмын нэмсэн зүйлд Монголтой хутган ойлгохоор болгосон мэт.

55. **Заан уул**- Урт цагаан уулыг хэлсэн бололтой. Угтаа Заан уул бус, харин Цагаан уул гэж байсныг хазгай бичсэн мэт. Урт цагаан уул ( хятадаар Чанбайшань, солонгосоор Пиктүсан, манжаар Голмѝн шаняан алин) нь өнөөгийн Хятад, БНАСАУ-ийн хилийн дагуу оршдог бөгөөд эртнээс солонгосчууд Ариун дагшин уул (Тхэбэксан) хэмээн хүндлэн тахиж байжээ. Хожим манж нар тэр газрыг тахин шүтэж өлгий нутгаа хэмээх болсон буюу.

56. **Сартуул**- Са. Śartha, худалдаачин гэсэн үгнээс гаралтай. Түрэг, персийн мусульман худалдаачныг хэлдэг байснаас хожим монголчууд Хорезм зэрэг Дундад Азийн ард иргэнийг "Сартуул" гэх болжээ.

57. **Судадани хаан**- Эртний Энэтхэгийн Жагар улсын Ариун идээт хаан, Са. Šuddhadanih; тө. ཟས་གཙང་ /сай зан/. Хөвгүүн нь Шигэмүни болой.

58. "хоёр ёсыг" гэдэг үгийн дараа 1-р эхэд "тулд шуудсан гайхамшигаа явуулсны хойно түүгээр Энэтхэг дэх" гэх хэсэг, 2-р эхэд "үлэмж шинэтгэн тангараг гайхамшиг явуулжээ, хойно түүнчлэн ирсэн" гэж гарч байна.

59. **Камба улс**- Эртний Энэтхэгийн нэгэн бага улс. 1-р эхэд "Касика", 2-р эхэд "Каниска", 3, 4, 5-р эхэд "Камба", 6, 7, 8-р эхэд "Каишка" гэж гарч байна.

60. 1-р эхэд "Хиргуа", 2-р эхэд "Хирауа", 3-р эхэд "Хираху", 4, 5-р эхэд "Хирагу", 6, 7, 8-р эхэд "Хирагуа" гэж гарч байна.

61. **Бичний ураг хар Төвд улс**- Төвдүүдийг бичнээс гаралтай хэмээсэн домгоос үндэслэн ийн өгүүлжээ.

62. **Хонсим бодиства**- Са. Avalokitesvara; тө. སྤྱན་རས་གཟིགས། /жан рай сиг/. Аръяабал их нигүүлсэгч бурхан гэж монголоор хэлдэг байна. Төвдийн бурханы шашин ёсоор язгуурын гурван бурханы нэг (Манзушири ба Очирваань лугаа) гэх ба Хятадын бурханы шашны ёсоор дөрвөн их бодиствагийн нэг гэдэг.

63. **Сронзангомбо**- Тө: སྲོང་བཙན་སྒམ་པོ། /срон зан гом бо/ Үгчилбэл, шударга, дэлгэөн хаан гэх. Сронзангомбо (593-662) бол Төвдийн гурав дахь хаан. Намрисронзан хааны Цэбонса хатнаас дэд хөвгүүн болон төржээ. 629-650 оны хооронд төр барьжээ. Энэ хааны үед Бодала-гийн уулнаа орд харшийг байгуулсан байна. Төвд үсгийг зохиолгож, Бурханы номыг анх төвдөөр орчуулгасан ажээ. Мөн Төвдийн зургаан их хуулийг гаргажээ. Балбаас Тизүн, Хятадаас Вэньчэн хэмээх хатдыг таалсан байна. Түүнчлэн Раса хийгээд Рамочэ хэмээх сүмийг барьсан. Ихэс дээдсийн хүүхдүүдийг Хятад орноо илгээж, ном, эм, зурхай хийгээд тамир, урлаг тэргүүнд сургаж, ихээхэн үйлийг бүтээсэн байна.

64. **Тонми Ану**- Бүтэн нэрээр ཐོན་མི་ཨ་ནུ་ར་ག་ཏ། /Тон ми а нү ра га да/

65. **Томай Ёга**- Сронзангамбо хааны зарлигаар 633 онд 15 настайдаа Энэтхэгт явж, үсэг бичиг болон ухааны орнуудад мэргэшин ирээд, төвд үсэг, төвд хэлний зүйг зохиож, དམ་པའི་ཆོས་པདྨ་དཀར་པོ། /дам бий чой бад ма гар бо/ буюу *"Дээдийн ном цагаан лянхуа"* тэргүүтэн арван ухааны олон боть номыг анх төвд хэлнээ орчуулсан алдартай мэргэн

бандида. Түүний эцгийн нэр нь Ану-Намдаг болно. Томи хэмээх овгийн нэр аж. Түүний нэрийг Са. Thonmi sambhota; тө. ཐོན་མི་སམ་བྷོ་ཊ། /тон ми сам воха да/ Тонмисамбода, Түмисамбода, Томисамбода зэргээр бичсэн байдаг. Тэр бээр Энэтхэгийн оронд очиж, Либжан бярман болон Тэнгэрийн ухааны Арслан багш Са. Devavitsiṅha; тө. ལྷའི་རིག་པ་སེང་གེ། /лхаи риг ба сэн гэ/ зэрэг Энэтхэгийн мэргэн бандидаг багшид шүтэж, эрдэм номд төгс суралцжээ. Түүнийг Ану тө. ཨ་ནུ་ར་ག་ད། /а нү ра га да/ хэмээн дууддаг бөгөөд хожим Томисамбода хэмээх нэрээр алдаршжээ. Энэ үг нь "Томи овгийн Төвдийн мэргэн" хэмээсэн санскрит үг ажээ. Ёга гэдэг нь "Ану их бүтээлчин, Ану егүзэр" хэмээсэн үг бөгөөд "Ану" нь "бясалгагч" хэмээх утгатай.

66. **Таван язгуурт үсэг**- (а ра та за на) Ялгуусан бүхний гагц эцэг гэтэлгэгч таван язгуурт Манзушир бурханы тарни юм.

67. 2-р эхэд "дөрвөн их төрийг бээр төгс бүхий ухаан хэмээн Энэтхэгт илгээв" гэж гарч байна.

68. **Ти ши** (Тид-ши)- ཏིད་ཤེས་གཉེན། (Тид-шэй-нян) хэмээх төвд үгийн товч хэлбэр. Номд хөтлөгч багш буюу номд хөтлөгч буяны садан хэмээсэн үг. Харин К. Сагастер энэ үгийг хятадын t'i-tzu (оюутан шавь) гэсэн үгээс гаралтай, шавь (Schüler) гэсэн үг гэж тайлбарлажээ.

69. **Али-галийн үсэг**- Харчины Аюуш гүүш Энэтхэг, Төвдийн үсгийг монгол үсгээр тэмдэглэх зорилгоор 1587 оны онд зохиожээ. "Али" нь эгшиг, "Гали" нь гийгүүлэгч хэмээсэн санскрит үг.

70. 1, 6, 7, 8-р эхэд "соёрхож" хэмээх үгийн дараа хэсэгт "дээд уран түшмэлд Уран тангараг цолыг соёрхоод" гэсэн хэсэг гарч байна.

71. **Агшин**- са: ksana, тө: སྐད་ཅིག /гад-жиг/. "Илт номын сан" сударт, "Цагийн охрын эцэс нь цагийн охрын агшин, тэр инчдэлтийн жаран дөрөв хуваасны нэгтэй тэнцэнэ" хэмээжээ. Мөн агшинг нүд ирмэхийн төдий хугацаа хэмээн олонх толь бичигт дурджээ.

72. 1-р эхэд "бүрнээ" гэж гардаггүй. Харин 6, 7, 8-р эхэд "бүрийг" гэж байна.

73. **Арван зүг**- Дорно, өрнө, өмнө, умар, зүүн өмнө, баруун өмнө, баруун хойд, зүүн хойд, дээр, доор.

74. **Очирваань**- Са: vajradhara /важрадара/, тө: རྡོ་རྗེ་འཆང /дорж чан/ Монголчилбол, "Очир баригч" хэмээх нь хоёрдугаар дияны бодиства. Судартөгүүлснээр, Бурхан багш бээр нууц тарнийн номыг сахих үйлсийн лагшин бие нь Очирдарагийн дүрээр амуй гэжээ. Очирдарагийн илт өгүүлэх нэр нь Шөнө өдрийн долоон төгс, Магад таван төгс, Язгуур бүхний түгээмлийн эзэн, Нууц тарнийн хаан гэх мэт олон зүйл байдгийн нэг нь даруй Зургадугаар (Их) Очирдара, тө. དྲུག་པ་རྡོ་རྗེ་འཆང་ཆེན хэмээх болно.

75. **Эрсийн эзэн арван хоёр их хаан**- Тайчуудын Тархудай Хирилтуг, Жүрхэний Сэцэн бэхи, Гурван Мэргэдийн Тогтуга бэхи, Хэрэйдийн ун (ван) хаан, Жадараны Жамуха, Харлигудын Арслан хаан, Ойрадын Хутуга бэхи, Хори Түмэдийн Ботухуй Тархун, Уйгудын Итүгүд, Найманы Таян хаан, Татарын Мэгүжин сүүлт, Зургаан Жүрчидийн Жанзун (Чжанцзун) хаан эд бүгд болно.



*"Хураангуй Алтан товч"*-д "... Бурхан нирваан нөгчиж, гурван мянган хоёр зуун тавь илүү жил болсны хойно, арван хоёр муу хаад төрж, хамаг амьтныг зовоож явахуйд тэднийг доройтуулахын тулд бурханд вивангирид өгтөж, Чингис хаан төрвэй гэх" хэмээсэн буй. Ломи-гийн *"Монгол боржигид овгийн түүх"*-т "Юань улсын тайцзу Чингис хаан Тэмүжин. Тэр цагт иргэчүүдийг санааны дураар мѐчих нь арван хоёр улс бүлгээ. ...эд цөм догшин тэрслүү ёсгүйгээр олныг зовоож туйлд хүрсэн тул, Чингис хаан Тэмүжин дараа дараагаар арван хоёр улсыг сөнөөгөөд дэлхий дахиныг олжээ "гэхчилэн "арван хоёр хаан" бус "арван хоёр улс" хэмээн өгүүлжээ. "Эрс" гэдэг үг нь сурвалжуудад eris, erüs, eres гэхчилэн зөрүүтэй тэмдэглэгдсэн байдаг. Сурвалжууд дахь "арван хоёр хаан" хэмээн дурдсан хэсгийг тухайн орчинтой нь холбон авч үзвэл, бурханд эш зарлиг өгсөн юм уу, түүнтэй ойр төрөл утга үг байж болохоор санагдана. Ийн үзвэл түрэг хэлний нүгэл хилэнц хэмээсэн утгат erinčü, золгүй гэсэн утгат erinč зэрэг үгс мөнөөх "эрис"-тэй гарал нэгтэй байж мэднэ. Судлаач Булаг *"Хураангуй Алтан товч"*-ийг харгуулан тайлбарлахдаа, арван хоёрын тоо Төвдийн шидэт үлгэр домогт (орон газрын эзэд-арван хоёр бат ихэс; Ямандаг бурхан арван хоёр догшидтой гэх мэт) болон Монголын ардын аман зохиолд (мангас олонхидоо арван хоёр толгойтой гэх мэт) үргэлж тохиолддогийг дурдаад "Эдгээрээс үзвэл, арван хоёр гэдэг бол бодит тоог хэлж байгаа биш, харин хэвшсэн хэллэг мөн" хэмээн дүгнэжээ.

76. 1-р эхэд "тойн дороо болгон", 2, 6, 7, 8-р эхэд "тойгоороо болгон" гэж байна.

77. "бүгдэд" гэдэг энэ үг 1, 2, 6, 7, 8-р эхэд гарч байна.

78. 1-р эхэд "хамаг" гэдэг үгийн оронд "ерд" гэж байна.

79. **Их Сажа Хамаг баясгалангийн зүрхэн нэрт лам**- Төвдөөр Гүнгаанямбуу 1092-1158 онд амьдарч байсан Сажава-гийн таван дээд багшийн тэргүүн болно.

80. 1-р эхэд "бодисунгийн төрөлт болоод", 2, 6, 7, 8-р эхэд "дээд бодисад төрөлт болоод" гэж байна.

81. Зөвхөн 1-р эхэд "төрүүлтүгэй хэмээн" гэх үгийн араас "ухаан онож, вивангиридыг авснаар" гэж байна.

82. **Бошог**- "Бошог" хэмээх нь уйгурын "bošuγ" буюу зөвшөөрөл, бэлэг, аврал өршөөл хэмээх утгат үг. "Бошог" хэмээх нь уйгурын "bošiγ" буюу зөвшөөрөл, бэлэг, аврал өршөөл хэмээх утгат үг. Норжингийн тольд "Монгол бичгийн хэлнээ 1. ивээл, 2. зарлиг, зөвшөөрөл, суртал, 3. эш үндэс гэдэг хэд хэдэн хүндэтгэлийн утгаар хэрэглэсээр иржээ. Ивээл, хишиг гэдэг утгатай, хааныг заах үг; Тэнгэрийн бошог" гэж тайлбарлажээ. Жишээлбэл, зарим сурвалжид Чингис хааны өргөмж цолыг хятадаар Чэн тянь ци юань шэн у Тайцзу хуанди буюу "Тэнгэрийн бошог-оор улирлыг нээсэн богд баатар хаан" хэмээсэн нь байдаг.

83. **Манзушири**- Санскритаар Manjusri. Язгуурын гурван бурханы нэг Манзушири нь гүрэмийн туяа туссан мэт улбар шар дүртэй, амарлингуй зөөлөн намбатай, нэг нүүр, хоёр мутартай бөгөөд баруун мутартаа мунхагийн харангуйг арилгагч оюун билгийн илд далайн, зүүн мутартаа удвал цэцгийн ишээс барьсан, цэцэг нь мөрийг даган гарсан, үзүүр оройд билиг барамидын судар залгаад, очир завилалаар саатан амой. Манзуширийн энэ дүрийг



Төвдийн Сажава-гийн ёсны гол шүтээн байсныг хойно Зонхова богд голлон шүтэж, Гэлэгва-гийн ёсны шүтээн болгож, ихэд дэлгэрүүлсэн.

84. 1-р эхэд "бодисугийн", 2-р эхэд "бодисунгийн", 6, 7, 8-р эхэд "бодиствагийн" гэж байна.

85. **Сажава**- Угтаа газрын нэр. Одоогийн умард Төвдийн Сажа сянь-ий газар юм. Мөн ламын шашны сүмийн нэр болно. Энэ бүлгийг үүсгэн байгуулагч нь Хон Гончигжалбо (1034-1102) юм. Тэр бээр 1073 онд умар Төвдийн Сажа гэдэг газар сүм байгуулж, шашин дэлгэрүүлсэн учир түүний шашныг Сажава-гийн шашин гэж нэрийдэх болжээ. Сажава-гийн ёсыг үе залгамжлагчид бол Гончигжалбо-гийн үр удам бөгөөд түүнийг Сажа аймгийн залгамж үе гэнэ. Түүний залгамж үе нь бүгд 276 жилийн турш 14 хүн ээлжлэн суусан байна. Тус ёсонд лам хүн эхнэр хүүхэд, гэр бүлтэй байхыг хориглодоггүй байв. Энэ ёсонд хатуужил бясалгал хийх, хүний бие болон орчлонгийн бодис, юм үзэгдэл бодитой ахуй биш бөгөөд аливаа нисваанисын үндсийг таслах аваас бурханы номыг ухааран ойлгож, улмаар нирваныг олмуй хэмээн үздэг. Энэ таалал Юань гүрний үес хүч нөлөө ихтэй болжээ.

86. **Пагва лам** тө. འགྲོ་མགོན་འཕགས་པ་བློ་གྲོས་རྒྱལ་མཚན། /до гон паг ва ло дой жал цан/. Лодойжалцан (1235-1280) Сажава-гийн таван дээд багшийн нэг. Номын нэр нь Мати дуаз. Са. matidhvaja. "Mati" нь оюун билэг, "dhvaja" нь ялгуусны тэмдэг юм. Тэр бээр 1244 онд их хаан Өгэйдэйн гутгаар хүү Годаны заллагаар их авга Сажа бандида ས་སྐྱ་པཎྜི་ཏ་ཀུན་དགའ་རྒྱལ་མཚན། Гунгаажалцан (1182-1251)-ы хамт Ланжуу-д ирж байсан. Сажа бандида Гунгаажалцан нь Сажава-гийн дээдсийн зургадугаарх бөгөөд Пагва лам Хубилай хаанд номын

авшиг өгч, 1260 онд "Улсын багш"-аар өргөмжилөгдсөн. Ийнхүү Пагва лам Сажава-гийн ёсны тэргүүнээс гадна Төвдийн төрийн эрхийг барьж, шашин төрийг хослон барих эзэн хаан сууж байжээ. Тэр бээр 1269 онд дөрвөлжин үсгээ түмэнд түгээн дэлгэрүүлэх үйлсийг эхлүүлжээ. 1270 онд Хубилай хаан зарлиг буулгаж, Пагва ламыг хас тамга, алт, мөнгө тэргүүтнээр шагнаад "Их эрдэнэ номын хаан"-д өргөмжилж байв.

87. **Цогт сайн оюуны оронго**- Төвдөөр དཔལ་བཟང་པོ་བློ་གྲོས་རྒྱལ་མཚན། (Балсамбуу Лодойжалцан) хэмээх алдрын монгол орчуулга.

88. **Шин-шинди гүүшри (Шэн шин дай ван гүүшри)**- Хубилай хаанаас Пагва ламд соёрхсон цолын хятад дуудлага. 1-р эхэд "син син тан ван гүүшри", 6, 7, 8-р эхэд шин шин дай гүүш" гэж байна.

89. **Дөрвөн их Дайду**- Энэ дөрвөн хот нь Дайду, Шанду, Цагаан хот, Лантин болно. Хятад хэлний "дай"- их, "ду"-нийслэл гэсэн үг.

90. 1-р эхэд "ламыг шүтэж, тэндээс дөрвөн их Дайду-г байгуулж төгсгөн, таван өнгө дөрвөн харь улстаа зарлиг болруун" гэх энэ хэсэг байдаггүй ажээ.

91. **Шигэмүни**- Са. Śākyamuni, "Шакъяа" нь аймгийн нэр, "мүни" нь чадагч гэсэн үг. Эдүгээ цагийн Бурхан багшийн гэрээс гарахын өмнөх нэр нь Сиддхарта / Siddhartha/ бөгөөд "Шагжамүни" гэдэг нь шавь нараас нь хүндэтгэн дуудсан нэр болно. Шакъямүни-ийг бас Шигэмүни, Шагжамүни, Шигэмүни гэх мэт олон янз бичсэн байдаг. Төвдөөр Шагжтүб гэдэг.

92. 1-р эхэд "засч" гэдэг үгийн оронд "сэлбэж" гэж байна.

93. "их" гэдэг энэ үг 1, 2, 6, 7, 8-р эхэд байна.

94. 1, 2, 6, 7, 8-р эхэд "хаандаа орж" гэж байна.

95. 1-р эхэд "суут богд Чингис хаан сайтар явуулж", 2-р эхэд "Чингис хаан өвөг минь сайтар явуулж", 6, 7, 8-р эхэд "Чингис өвөг минь сайтар явуулж" гэж байна.

96. **Оргон**- *"Монголын Нууц Товчоо"*-нд олонтаа гардаг үг. Галдан туслагчийн *"Эрдэнийн эрих"*-д буйгаар "иргэн, оргон" хэмээх нь "харьяат албат, бүх хүмүүс" хэмээсэн утгатай ажээ.

97. **Тарни** - Бурханы шашны нууц номлол. "Бие, хэл, сэтгэл гурвын хүлээсийг алдаруулагч" гэж үздэг байна. Тарни гэдэг үг нь "сэтгэл ивээгч" гэсэн утгатай. Тарнийг "Их ухааны тарни", "Дэнсэлгүй тарни", "Цац бус лугаа цацах тарни", "Хамаг зовлонг маш амирлуулагч тарни" гэж дөрөв хуваадаг байна.

98. **Судар**- Са. Sūtra. Энэтхэгийн гүн ухааны үзлийн гол утгыг илтгэсэн оновчтой үг буюу түүний эмхтгэл гэсэн утгатай. Нэгдүгээрт, зохиолын утгын оньсыг цөөн үгээр үзүүлсний товч хураангуй, хоёрдугаарт, Буддын шашны зохиолыг Винайн аймаг, Авидармын аймаг, Судрын аймаг гэж гурав хуваасны гутгаарын нэр, гуравдугаарт, Буддын зохиосон Их хөлгөний зохиолыг судар, дандар гэж хоёр хуваасны нэгдүгээрийн нэр, дөрөвдүгээрт, Аливаа ном, бичиг, түүх шастир, тавдугаарт, үдээс хадаасгүй урт хөндлөнгөөр дэвтэрлэсэн ном зохиол зэрэг болно.

99. **Номын ёс**- Дхарма (Dharma) хэмээх үг арван утгатай. Эдгээрийг дурдваас, 1. “Хуран үүдсэн хийгээд хуран эс үүдсэн ном (юм) хэмээхийн мэдэгдэхүүний утга”, 2. “Үнэн мөрийн ном хэмээхийн мөрийн утга”, 3. “Түрдэхүй үнэний ном хэмээхийн нирвааны утга”, 4. “Номын төрөн түгэхүй хэмээхийн сэтгэлийн орны утга”, 5. “Нөхөд лүгээ хамт номыг эдэл хэмээх буяны утга”, 6. “Нялхас нь үзэх номыг эрхинд барих хэмээхийн насны утга”, 7. “Номоор номхотгох хэмээх мэт зарлигийн утга”, 8. “Энэ бие өтлөх номтой хэмээх ирээдүй нөхцлийн утга”, 9. “Шраманы ном дөрөв хэмээх мэт магадлах утга”, 10. “Арван бурханы ном хийгээд хүний ном хэмээх жам ёсны утга”. Эдгээр арван утгаас жам ёс, зарлиг сургаал, мэдэгдэхүүн хэмээх утгаар зонхилон ормуй.

100. 1, 2, 6, 7, 8-р эхэд “судар тарни хоёрыг” гэж байна.

101. **Цорж**- Са. dharmasvamina. “Ном богд” хэмээх утгатай. Хамбын орлогч бөгөөд шашны сүм, дацанд хурал хурах номын үйлийг орлон гүйцэтгэх албан тушаалын нэр. Монгол хэлэнд уг үгийн дуудлага сунжран “цорж” болжээ.

102. **Зуун түмэн судар**- “Ганжуур”-ын билиг барамидын зүйлийг ийн хэлнэ. Бас “Зуун түмэн шүлэгт судар” гэж нэрлэдэг байна.

103. **Хязгаалалгүй**- Са. anantanemi, *“Эрдэнийн товч”*-ийн манж орчуулгад “Ananda” хэмээсэн байна.

104. **Ачари (ачарья)**- Лам санваартны цол

105. **Авшиг-** Са. abhiśāka. "Эрх олох, эрх өргөхүй" гэсэн утгатай үг. Нууц үндсийг сонсох, номлох, бясалгах эрх олохыг "авшиг" хүртэх гэнэ.

106. Зөвхөн 1-р эхэд "цэнгүүлэгч эрдэнэт лам дайду шавь хэмээюү" гэж байна.

107. **Дөрвөн дандарс**- Са. catvāri tantrapitaka. Эдгээр нь, 1. Үйлийн дандар, 2. Явдлын дандар, 3. Йогийн дандар, 4. Йогийн дээр үгүй дандар эд дөрөв болно. Тодруулбал, "дандарс" нь Их хөлгөний аймгийн тарнийн ёс буюу бурхан бодиствагийн мөр түргэн орох аргыг номлосон Бурхан багшийн сургаал.

108. 1, 2, 6, 7, 8-р эхэд "төгс номлон чадваас" гэж байна.

109. 1-р эхэд "багшийн дээд магад багш сами хэмээюү", 6, 7, 8-р эхэд "багшийн дээд багш сами хэмээюү" гэж байна.

110. **Сами**- Са. sāmi. тө. སྙོམ ། монголчилбол, "Адил тэгш" хэмээх утгатай. Их хөлгөний аймгийн тарнийн ёсноо нэвтэрсэн мэргэн багшид соёрхох дээдийн алдар буюу.

111. **Арван түмэн судар**- "Ганжуур"-ын нэгэн хэсэг. Мөн "Арван түмэн шүлэгт судар" гэнэ.

112. **Арван зарлиг**- Цаглашгүйн судар болой.

113. **Садин**- Са. sādhana. тө. སྒྲུབ་ཐབས། монголчилбол, "Үйлийн хязгаар бүтээгч" хэмээх утгатай.

114. **Ширимари (Шаримари)**- Сүмийн бага ламыг ийн нэрлэнэ.

115. **Рид хувилгаан**- Са. riddhi. "Илбэ увдис" гэсэн утгатай. Элдэв рид шидийг үзүүлэхийн нэр буюу. Эрт Энэтхэгт наян дөрвөн их шидтэн гарч элдэв рид хувилгаан (рид шид)-ыг үзүүлэн амьтны тусыг адилтгашгүй зохиосон гайхамшигт цадиг буй.

116. 1, 2, 6, 7, 8-р эхэд "урьд өнгөрсөн үйлийг ухан чадваас, эндүүрэлгүй Хөх дэвтэр хэмээюү" гэдэг энэхүү хэсэг залган гарч байна.

117. 1, 6, 7, 8-р эхэд "зөнч мэргэн хэмээюү" гэж байна.

118. 1, 2, 6, 7, 8-р эхэд энэ хэсэг гарч байна.

119. **Цагаан буян**- Бас "Цагаан буян"-ы үйл гэдэг. *"Зая бандидагийн намтар"*-т өгүүлснээр, дээд, доод, дунд гурван зүйл таны сэтгэл лүгээ зохилдуулан аль болох номоор ханган, ном буулгаж авах, мацаг барих, маань унших, мөргөх тэргүүтнийг "цагаан буян" хэмээдэг байна.

120. **Ишдарь-** Арьяабал бурхан. Са. Avalokitesvara. Язгуурын гурван бурханы нэг болох Арьяабал бурхан нь маш олон дүртэй. Хамгийн их дэлгэрсэн дүр нь Дөрвөн мутарт Жанрайсиг болно. Энэ бурхан нь үзэсгэлэнт цагаан дүртэй, амирлангуй, намбалаг төрхтэй. Баруун зүүн дээд мутартаа эрих, цэцэг барин доод хоёр мутараа залбиран очир завилалаар суун саатмуй. Үүнээс гадна босоо зогсоо дүрт арван нэгэн нүүрт Жанрайсиг, бас мянган мутарт, мянган мэлмийт Жанрайсиг зэрэг Жанрайсиг бурханы олон

дүр Монгол орноо ихэд дэлгэрсэн. Нүд муудна тустай агаад нүдний элдэв өвчинг арилгаж, мэлмий оруулагч Мэгжид Жанрайсиг бурханыг монголчууд ихэд эрхэмлэн шүтэх бөгөөд VIII Богдын үед бүтээсэн нь цаг бусаар сүйдэхийн дүрийг үзүүлсэн ба 1996 онд олон өглөгийн эздийн буянаар дахин бүтээжээ. Эдүгээ монголчуудын энх амгалангийн бэлэгдэл болон шүтэгдэн байна. "Хонсим бодиства" хэмээх нь энэ бурханы алдар бөгөөд хятад нэрийн сунжирсан дуудлага болно.

121. **Егүүтгэл**- Са. mamcāra. Нөгцөх, нас барах, таалал төгсөх. "Егүүдэх" гэдэг нь эвдэрч сүйдэх, үрэгдэж барагдах, бүрлэх, үхэх гэсэн хэд хэдэн утгатай. *"Эрдэнийн товч"*-ийн хэлний баримтаас үзвэл, хэрвээ нас барахын тухайд хэрэглэсэн аваас, *егүүдэх* гэлгүй, цөм *егүүтгэх* хэмээн бусдаар үйлдүүлэх хэвд бичжээ. Энэ нь мөнхүү "учран тохиосон амь биеэ өөр төрөлд юүлэх" гэсэн утгаар хэлж байгаатай холбоотой юм. Өөрөөр хэлбэл, *хувилгаан биеэ шилжүүлсэн* хэмээх утга агуулах тул егүүдэх бус, харин егүүтгэх гэдэг байжээ. Эл егүүтгэх гэдэг үг их төлөв төвд, самгардийн ном зохиолоос орчуулан найруулсан зүйлд тохиолдож байна. Иймд, *егүүтгэх* гэдэг үг чухам энэ утгаараа төвдийн འཕོ་བ /по ва/ *юүлэх* гэдгийн орчуулгаар монгол бичгийн хэлэнд нэвтэрсэн гэж үзүүштэй.

122. **Илим**- Зөвхөн 1-р эхэд "Таван язгуурт үсгийг бүрнээ сурваас алима егүүтгэлгүй үндсийг зохиогч хэмээюү" гэж байна.

123. Зөвхөн 1-р эхийн энэ хэсэгт гарч байна.

124. **Дээд гурван цагийн бурханы орон- Гурван цагийн ялгуугсад**- Гурван цагийн бурхан ( са. tri loka

Buddha /три лока будда/; тө. དུས་གསུམ་སངས་རྒྱས། /дүй сүм сан жай/ )-ыг хэлж буй. Энэ нь өнгөрсөн цагийн бурхан Кашиб, одоо цагийн Бурхан багш Шагжамуни, ирээдүй цагийн бурхан Майдар болно.

125. **Бурхан гүндин гүүш**- Дээд гурван цагийн бурханы орныг мэдэх гурван гүндин гүүш. Эрхэм ламыг ийн нэрлэнэ. Бас хотол төгссөн орчуулагчийг "гүндин гүүш" гэдэг ажээ. К. Сагастерын бичснээр "*Цагаан түүх*"-ийн зарим эхт "бурхан" гэдэг үгийн оронд "гурван" гэж байна гээд эл эхийг хуулсан хүн "гурван" гэдгийг "бурхан" гэж алдаж хуулжээ гэж үзсэн байна.

126. **Гучин хоёр бурхадын орон**- Бурханы шашны домогт, Тэнгэрийн эзэн Хурмаст суух сударсан балгасны өрнө, умарын завсарт тэнгэрийн өмнөх сайн харш мөн. Түүний дунд Хурмаст ном номлох тавцан хийгээд Гучин хоёр тэнгэр (бурхан)-ийн дэвсгэр мөн гэдэг. Үүнийг "Мөргөлийн гучин хоёр бурхадын орон" гэнэ.

127. **Найман бодиства**- Ширнэн, бодиства, орь, тэнгэрийн хөвгүүд, лусын хаад, ягшас, гарьд, асар тэдгээр найман аймаг үүл мэт цуглагсад, нэгэн үзүүрт сэтгэлээр алган хамтатгаж, нүдээ анилгүйгээр ялж төгс нөхцсөн бурханы нүүрийг үзэж, дээд номыг номлохуйяа бишрэлээр залбиран үзэх найман бодиства.

128. **Арван зургаан чин орд**- Арван зургаан "ахуй шүтээн"-ийг ийн хэлнэ. "Ахуй шүтээн" гэдэг нь шим ертөнцийн хамаг бүхний оршин байх түшиг тулгуур гэсэн утга бөгөөд сав ертөнцөө тодотгон хэлсэн буй за. Сав ертөнц бол са. loka dhātu /лока дату/; тө. སྣོད་ཀྱི་འཇིག་རྟེན། /нод жи жигдэн/. "Авидармакоша" буюу "Илт номын сан" сударт

номлосноор дэлхий ертөнцийг гадаад сав ертөнц түүнд шүтэн орших дотоод шим ертөнц буюу амьтны ертөнц хэмээн ангилдаг.

129. **Дөрвөн зүйл хувраг**- Убаши, убсанз, шавь, шаримани эд дөрөв болно.

130. **Засагч дөрвөн Махаранз орон**- Са. catvari maharāja; тө. Махараажа. Дөрвөн Махаранз бол орчлонгийн дөрвөн этгээдийг сахигч бурхан. Сүм дуганы үүдэнд сүрт догшин дүртэй дөрвөн Махаранзийг залж тавьсан байдаг. Дөрвөн Махаранз нь 1. Дорно, Орон хүрээ сахигч, Са. Dhrtarāstra; тө. ཡུལ་འཁོར་སྲུང་། 2. Өмнө, Хутаг төрөгч, Са. Virūdhaka; тө. འཕགས་སྐྱེས་པོ། 3. Өрнө, Сайн нүдэн, Са. Virūpaksa; тө. སྤྱན་མི་བཟང་། 4. Умар, Тийн сонсогч хөвгүүн, Са. Vaisramana; тө. རྣམ་ཐོས་སྲས། эдгээр болно. Умрыг сахисан Махаранзыг монголчууд төвдөөр нь Намсрай гэж дуудахаас гадна, монгол судар номд Бисман тэнгэр хэмээн бичсэн байдаг. Мөн бас хөлгөн судрын төгсгөлийн хуудсанд Дөрвөн Махаранзийн хөрөг дүр элбэг тохиолддог. Дөрвөн Махаранзийн гарлын домог нь энэ галавын өмнө Одсүрэн бурханы үед хоёр луус, хоёр хангарьд үргэлж хоорондоо дайсагнан зовлон амсаж байснаа, гурван эрдэнэд аврал одуулснаар амар жаргалыг эдэлж, эв найртай болжээ. Тэд хойшид амьтанд тусалж, шашныг сахин, орон хийдийн үүдийг хамгаалах андгай тангараг тавьжээ. Хожим энэ галавын үед Дөрвөн Махаранз болж, Сүмбэр уулын дөрвөн зүгт оршдог ертөнцийг захирч хүсэлт тэнгэрийн (амармаг) орны тэнгэр нар болжээ. Сүмбэр уулын дорно нь мөнгө, өмнө тал нь биндэръяа, өрнө тал нь бадмаараг, умар нь алтаар бүтэж, орой дээр нь гучин гурван тэнгэр оршсон гэх. Оройд нь гучин гурван тэнгэр нарын хаан Хурмастын орд харш болох Сударсун балгас оршино. Мөн дундад нь дөрвөн Махранз оршин

буй гэдэг. Сүмбэр уул нь уснаас дээш дөрвөн шаталсан үетэй байх бөгөөд дээд дөтгөөр үе нь "Махаранз нарын орон" ажээ.

131. **Түн өглөг**- 3, 4, 5-р эхэд ийн гарч байна. Харин 1-р эхэд "Дөрвөн түхэг засагч өглөгийн эзэн", 2-р эхэд "Дөрвөн тохан өглөгийн эзэн", 6, 7, 8-р эхэд "Дөрвөн туян өглөгийн эзэн" гэж гарч байна.

132. **Эсэруа хурмаст**- Норжингийн *"Монгол хэлний тайлбар толь"*-д "1. Буддын шашны номлол дахь дүрстийн арван долоон орны тэнгэрүүдийн нэг. Сав ертөнц анх тогтох үед хамгийн урьд Эсэруа тэнгэр, орон сэлт бүтэж тогтсон тул ертөнцийн өвөг ч гэдэг" гэж тайлбарлажээ. Дэлгэрүүлэн өгүүлбээс, Дүрстийн оронд арван долоон орон буй гэдэг бөгөөд эдгээр нь анхдугаар дияаны гурван аймаг (Бярман язгуурт, Бярман бүрүхида (са. purohita), Их эсэрва), хоёрдугаар дияаны гурван аймаг (Өчүүхэн гэрэлт, Цаглашгүй гэрэлт, Гэгээн гэрэлт), гуравдугаар дияаны гурван аймаг (Өчүүхэн буянт, Цаглашгүй буянт, Дэлгэрэнгүй буянт), дөрөвдүгээр дияаны найман аймаг (Үүлгүй, Буянаас төрсөн, Их үрт лүгээ бэртэгчний гурван орон Их бус, Үл энэлэгч, Машид үзэгч, Тансагт, Агниста лугаа хутагтын таван орон) эдгээр болно.

133. **Газрын зүрхэн охин тэнгэр**- Газрын зүрхэн охин тэнгэр Есөндарь болно.

134. **Гурван язгуурт итгэл**- са. tri śarana /три шарана/; тө. སྐྱབས་གསུམ། /жав сүм/. Бурхан, ном, хувраг гурвыг итгэмжлэн дагахыг гурван итгэл гэнэ.



135. **Таван аймаг Махагала**- Зарлиг, шаштир, тарни, хөлгөн, винай энэ бүгдийг "Таван аймаг судар" хэмээдэг. Номыг сахигч бурханыг "Махагала" гэх бөгөөд Таван аймгийн судрыг сахигчидыг "Таван аймгийн Махагала" гэдэг.

136. **Тангарагийг ялгагч**- Сүсэг бишрэлийг ялгагчийг "Тангарагийг ялгагч" гэнэ.

137. **Арван найман догшид**- Энэ хэсэг нь эхүүдэд харилцан өөр байна. 1, 2, 6, 7, 8-р эхэд "тангарагийг ялгагч гурван ородын дагинас", 3, 4, 5-р эхэд "тангарийг ялгагч арван найман догшид" гэж зөрөөтэй байна.

138. **Гурван ород**- Са: tri dhātu /три дату/, тө: ཁམས་གསུམ། /хам сүм/ Буддын шашны ёсоор, ертөнцийг амарлагийн орон (kāmadhātu), дүрстийн орон (rūpadhātu), дүрсгүйн орон (arūpadhātu) хэмээх гурван орон болгох бөгөөд хамаг амьтан үхэх төрөхийн хүрднээ ээлжлэн энэ гурван орноор амьдран буй гэж үздэг. Амармагийн орны амьтан хүслийн жаргал ба идээнд тачаах тул, амармагийн буюу хүсэлтийн орон гэнэ. Амармагийн хорин орон (са. viniāati kāmadhātu) нь, Хүсэлт тэнгэрийн зургаан зүйл орон ба дундад нь хүмүүсийн орших дөрвөн тив, доорд нь бирд, адгуусны хоёр орон хийгээд найман их тамын орон лугаа нийт хорин орон багтана. Амармагийн орны дээр дүрстийн орон орших бөгөөд амармаг ба идээний хүслээс ангижирсан боловч бодисоос салж чадаагүй хэвээр байна. Энэ нь анхдугаар дияанаас дөрөвдүгээр дияаны хооронд оршин буй тэнгэрийн язгууруудын орон юм. Дүрстийн орны дээр дүрсгүйн орон буй. Үүнд өнгө дүрсгүй дөрвөн тэнгэр гэгч багтана. Дүрсгүйн орныг бас өнгөгүй ертөнц гэнэ. Дүрсгүйн дөрвөн орон гэдэг нь, 1. Огторгуй хязгаалшгүй төрөн түгэх,

2. Тийн мэдэхүй хязгаалшгүй төрөн түгэх, 3. Юухан бээр үгүй төрөн түгэх, 4. Хуран мэдэхүй үгүй, хуран мэдэхүй үгүй бусын түрэн түгэх эдгээр болно. "Ород" хэмээсэн нь "орон" гэдэг үг олон тооны хэлбэрт буй нь ажээ.

139. **Санваар**- Бусдыг хорлохын уг суурь лугаа сэлтийг тэвчиж, цалгайрсан ёс цаазын үргэлжлэлийг боон хаахыг "санваар" хэмээнэ.

140. **Газар усны эзэд**- Газрын эзэн савдаг, лусын эзэн Ува анди. Эдгээр газар усны эздийг мөн санваар сахилгын алдалыг ялгагч савдаг, ува анди гэдэг.

141. **Арван догшид охин дагина**- Арван догшин охин тэнгэрийг арван дагинас хэмээнэ.

142. **Махадэва**- Их тэнгэр. Маруда орны зүгт нэгэн худалдаачны хөвгүүн Махадэва (төвдөөр, Лхачэнбо) гэгч нэгэн гарч ирж, тэр бээр эцэг эх, архад хувраг нугуудыг алж, өөрийн гэм нүглээсээ айн цочиж, Хачийн оронд дутаагаад гэмээ нуун гэлэн болж, хурц ухаанаар дотоод бурханы гол ёсонд мэргэжин, өөрийн нүгэл гэмийг судлахын тулд аглагт одож самадийг бясалгаад, хэзээ нэгэн цагт шулам бээр биед нь оршиж, бурханы номын ёсны гол үндэс лугаа үл зохиолдохын шинэ үзэл олныг дэлгэрүүлэн түгээж үйлдсэн. Түүний хойно гэлэн Самбүсэрва хэмээх нэгэн бээр түүн лүгээ зохилдох шинэ үзлийг дэлгэрүүлж үйлдсэн. Харин "Цагаан түүх"-ийн 1, 2-р эхэд "эндүү ташааг ялгагч охин тэнгэрс, гадаад дотоодыг ялгагч эрхэт Махадэва" гэж бусад эхээс зөрөөтэй байна.

143. **Яам**- Дундад үеийн монгол хэлнээ энэ үг нь "ямба", "эрх сүр", "тушаал" гэдэг утгаар хэрэглэгдэж

байжээ. Сэцэнцогт бээр бас jambulahu буюу жамбалах гэдэг утгат үг байдаг нь гарал нэгтэй үг бололтой гэжээ. Энэ үг бас *"Аргасун хорчийн домог"*-ийн доторх Боорчийн айлтгасан үгэнд "гэмтэн ямтан" хэмээн хоршин хэрэглэгдсэн буй. Харин К. Сагастерын үзсэнээр "яам" гэдэг нь албан тушаалтныг хэлсэн үг гээд *"Цагаан түүх"*-ийн эл эхийн хувьд yamutu, yamutan гэдгийн -tu, олон тооны -tan зэрэг дагаврыг гээгдүүлэн yamu гэж бичсэн гэж үзжээ. Энэ үгийг "Өргөө" эхэд [Mongolian script] a, b эхүүдэд [Mongolian script] гэжээ. Үүнд, арай хожуугийн хувилбар болох "b" эх зэрэгт "Гэмтэн зэмтэн" гэж ухааран бичсэн бололтой юм. Булаг "Хураангуй Алтан товч" дахь мөн үгийг "гэмтэн ялтан" хэмээх холбоо үг гэж үзжээ. Бидний бодоход, "Гэмтэн яамтан" хэмээх нь зүйтэй бөгөөд "ямтан" гэдэг бол "тушаалтан" гэсэн үг болно. Хэрвээ "гэмтэн зэмтэн" юм уу, "гэмтэн ялтан" гэж ухаарвал, гадна хуран буй Боорчи, Мухулай нар ч гэмтэйд тооцогдох билээ. Иймд энэ шүлгийн мөр дэх "гэмтэн гэсэн" нь Аргасун хорчийг, "ямтан" гэсэн нь Боорчи, Мухулай нарыг заажээ.

144. **Сөнирөх**- Монгол бичгээр [Mongolian script] (sönirekü) гэж бичих энэ үг "шөнө мэт харанхуйлах" гэсэн утгатай. Монгол хэлний шөнө [Mongolian script] (söni), харанхуйлахын утгат эл сөнирөх хийгээд устаж сөнөхийн [Mongolian script] (sönükü) зэрэг нь нэг гаралтай үгс юм. Харин 6, 7, 8-р эхэд "сонирхсон" гэж байх ажээ.

145. 1, 2, 6, 7, 8-р эхэд энэ хэсэг байдаг. Харин 3, 4, 5-р эхэд байдаггүй.

146. **Салын малгай**- К. Сагастерын үзэхээр "салын малгай" гэдэг нь утга авцалдаагүй гээд "шилийн" гэж унших нь зүйтэй гэж үзжээ. К. Сагастерийн өгүүлснээр "шил" гэдэг нь Э. Хэниш, Ф. Лессингийн тольд байгаагаар,

"хүний гадаад үзэмж, сайхан зүс царай" (Äußere Erscheinung, schönes Aussehen) гэсэн утгыг илэрхийлдэг гэжээ. Харин тэр бээр "сайхан зүс царай" гэдэг утга нь зөв гэсэн таамаглал дэвшүүлсэн байна.

147. **Шилийн тавцан**- 1-р эхэд "шилийн тавцан дээр" гэж байна. Энэ эхэд гарч буй нь зүйтэй мэт.

148. Эртний монгол хэлэнд "бүгд, цөм" гэсэн утга илтгэж байсан "нар" гэдэг үгнээс "нармай", "нарбай" гэдэг үг үүссэн аж.

149. 1-р эхэд "усхал үгүй жавхлангаар засч" гэж байна. Харин бусад эхэд "үгүй"-г гээн бичжээ.

150. 1-р эхэд "үнэн" гэдэг үг байна.

151. 1-р эхийн энэ хэсэг бусад эхээс нэлээд ялгаатай байна. 1-р эхэд "олон сахъяалигуудын зэрэглэн суусны дотроо, Аржавартан нэрт заан алтан хумхийг рашааны усаар дүүргэн, орой дээр ирэн хэний өврийн дээр нь дусаагаад рашааны ус нь асгаралгүйеэ аваас буяны дээд загат (jaγaγatu гэх энэ үг 3, 4, 5-р эхэд үгүй, харин 6, 7, 8-р эхэд заяат гэж байна.) хаан хэмээюү." гэж байна.

152. **Арчаварта (Аражавартан)**- Са. Aradjavartan. Монголчилбол, "Цагаан заан" гэсэн үг. Төвд сурвалжид གླང་པོ་ཆེའི་ཕྲུ་གུ་ཐལ་དཀར། /лан бо чэй прү гү тал гар/ гэжээ. Хятадаар "байсүфан" хэмээдэг.

153. **Шагжалигууд**- Угтаа эртний Энэтхэгийн Ксатрия угсааны нэгэн овог. Энэ угсааныхны уг овог нь

Чиотама, хойно угсаа сольж, Шакъя овогтон болжээ. Эртний Уйгур зэрэг түрэг хэлтэн Шагжа овогтныг šakiliy гэдэг байсан нь монгол бичгийн хэлнээ нэвтэрсэн бололтой. Үлэмж бээр манж орчуулгадаа Шагжа овогтон гэжээ.

154. **Хүчин сорилын хаан**- К. Сагастер "Хүчин сорилын хаан" гэдгийг тэр хэвээр буулгаад "сорил" гэдгийг "эр зориг" гэж орчуулжээ. "*Цагаан түүх*"-ийн зарим эхэд "сорилын хаан" гэхийн оронд "дээд хурлын эзэн хаан" гэсэн байдаг. Энэ хурлын эзэн нь Чингис хааныг хэлж байна. Харин "сорил" гэдэг үг нь яаж "хурал" гэх үгтэй холбогдох нь эргэлзээтэй гэж тэр бээр бичсэн байна. Үнэхээр К. Сагастерын дурдсанчлан 1, 2, 6, 7, 8-р эхэд "сорилын" гэдэг үг байдаггүй бөгөөд жишээлбэл, 1-р эхэд "хүчин дээд хурлын эзэн хаан хэмээюү" гэх ажээ. Энд гарч буй "хурал" гэсэн үг нь "хурал чуулган, хурилдай" гэсэн утгат үг байж таарамгүй мэт. Төвдүүд Монголыг эртнээс ཧོར (Хор) гэж хэлдэг. Мөн Хөхнуур ба түүнээс баруун урагших орчим газрыг ལི (Ли) орон гэж байв. Зарим төвд сударт Ли орны Алтан нэрт хүний язгуур нь Монголын язгуурт мөн гэх мэтээр өгүүлдэг ажээ. "Хор Ли" хэмээн хоршуулан нэрлэх нь ч бий. Иймд *"Эрдэнийн товч"* дахь "Монгол хурлын эзэн хаан" хэмээх хэллэг бол угтаа "Монгол Хор-Ли-гийн эзэн хаан" гэсэн үг байсан биз ээ. Түүнээс гадна, ཧོར་ཡུལ (Хор-юл) буюу "Хор орон" хэмээхээс хувирсан ч байж болох талтайг тэмдэглэе. Харин академич Ш. Бира мөнхүү үгийн төвд хэлний "хүрд" гэсэн утгат "Хорло" хэмээх үгтэй холбон тайлбарласан байна.

155. 1-р эхэд эндээс эхлэн "... энэ (2-р эхэд "тэр мэт" гэж байна.) мэт чанарын дөрвөн хаан хэмээх нь эрхлэн байгуулж, эдний өмнө (2-р эхэд "тэдний өмнөөс"

гэж байна.) засаг төрийг явуулагч нь ялгуугсны (2-р эхэд "ялгуугсныг" гэж байна.)" хүртэлх хэсэг байхгүй байна.

156. Харин 1-р эхэд энэ үгийн дараа "тэнгэрлэг хааны байгуулсан үнэн дээд номын рашааныг хамаг амьтанд ханатал уулгаж бүрүүн" гэж байх ажээ.

157. **Хоёр үнэн**- Наанах үнэн, үнэмлэхүй үнэн.

158. 1-р эхэд "амьтныг удирдагч" гэх үгс байхгүй бөгөөд харин эдгээр үгийн оронд "үнэн мөрт удирдагч" гэж байх ажээ.

159. 1-р эхэд "их төр чин болохуй" гэж байна.

160. **Сарал манчины их улс**- К. Сагастер "манчин" гэдэг үгийн утгыг тодорхойгүй гээд "Цагаан түүх"-ийн зарим эхэд "мичин" гэж бичснийг үндэслэн "саарал мичин" болов уу гэж таамагласан байна. Тэр бээр эдгээр үгсийн цаана ямар утга агуулагдаж байгааг тогтоож чадаагүй бололтой байна. 1, 2-р эхэд "манжил", 3, 4, 5-р эхэд "манчин", 6, 7, 8-р эхэд "манжин" гэж байх бөгөөд "мичин" гэсэн нь хараахан үгүй. Иймд К. Сагастерын дээрх таамаглал үндэс багатай санагдана.

161. 1, 2, 6, 7, 8-р эхэд "даруулан" гэж байна.

162. 1-р эхэд "Ер бүгд мөнх үүдсэн бүгд мөнх бусын тул ёсныг, хамаг амьтнаа сургаж бүрүүн" гэж байна.

163. Зөвхөн 2-р эхэд "тод их төрийг нүдэн мэт хайрлан" гэж байна.



164. **Жиха төр**- Өвөр Монголд хэвлэгдсэн эхийн тайлбарт "Хааны зарлигийг зөрчилгүй явуулан төрийг засахыг хэлнэ" гэх утгаар тайлбарласан бол К. Сагастер энэ jiqa/jaqa үгэнд "хязгаар" гэдэг утга агуулагдаж буй эсэх нь эргэлзээтэй гэж үзжээ. Энэ үг нь санскрит хэлний инжана (jnana) буюу "бэлгэ билигт" хэмээх үгийн хазгай бичлэг байж магадгүй.

165. "Эрдэнэт бурханы шашныг амь мэт сэтгэн, төв их төрийг тэтгэн хайрлагч эзний зарлигийг зүрх мэт сэтгээд, их улсыг хөвүүн мэт энэрэгч хааны сэтгэл мэт жиха төрийг ёсоор бариваас хамгийг амирлуулагч дээд төрч тайш хэмээюү" гэх энэ хэсэг 1-р эхэд байхгүй.

Харин энэ хэсгийн дараа зөвхөн 1-р эхэд буй "Хоосон бөгөөтөл алиныг алинаар туслахын ёсныг төгс хувьтан савтанд номлож бүрүүн. Номын чанарт сум харвасан мэт одогч, тарнийн ёсон жига үнэн төрийг ёсоор оновоос, гүн мөрт оруулагч (дагуулагч) тайш хэмээюү" гэсэн хэсэг бусад эхэд огт байдаггүй ажээ.

166. **Зарга** - "Зараг" хэмээх нь эртний түрэг хэлний "jaraq" буюу цаг тохиол, хэрэглүүр гэсэн утгат үг. "Хэрэг зараг" хэмээвээс "хэрэг явдал" гэсэн утгат хоршоо үг болно. Энэ үгийг орчин цагийн монгол хэлнээ "хэрэг зарга" хэмээн "зараг"-ийг нь "зарга" мэт ойлгох болсноор "хэрэг зарга" гэдэг шүүхийн мэргэжлийн хэллэг болгон хувиргажээ.

167. **Их улсын заяач**- К. Сагастер "Улсын их төлгөч" гэж тайлбарлажээ.

168. **Хашха**- Юань гүрний үеэс үүсэлтэй цэргийн хэрэг эрхэлсэн ноёны цол. *"Цагаан түүх"*-т гурван мужийн эзэн хашха гэж анх өгүүлсэн нь Ордосын Саган сэцний *"Эрдэнийн товч"*-д гарч буй "Гурван муж Солонгос, наян түмэн Хятадын арван гурван муж"-баттай холбогдох эсэхийг нягтлах шаардлагатай юм. Харин *"Цагаан түүх"*-ийн зарим эхэд "Есөн үе хошуу удирдаад мяталгүй чин хатуу зоригт болж, умарталгүй сэргэг явдалт болоод их улсыг сахин иргэн оргоныг аюулт дайснаас сахин чадаж, асар үлэмж хүчээ их өгвөл шар шувууны өрөвлөг малгайд нь хатгаж, гурван мужийн эзэн хашха цолыг соёрхо" гэж байна. Харин Сайшаал "Монголын түүхийн зарим нэрийг шинээр таних оролдлого" нэрт өгүүлэлдээ *"Алтан ордны тайлга"* гэдэг номд "Найман цагаан гэрийн тайлгыг эрхлэх найман яамтны долдугаар яамтныг "хашха" гэдэг ба тэр нь эмх дарааг хамаарах тушаалтан", *"Чингисийн онгоныг шилжүүлсэн тэмдэглэл"* хэмээх зохиолд тэдгээр найман яамтныг тэмдэглэхдээ "хэшиха- уул нь Чингис хааны торгон цэрэг" гэж тус тус тэмдэглэснийг дурдаад иймээс "хашха" хэмээх цол тушаалын нэр нь Чингис хааны үед байсан "хэшигтэн цэрэг" хэмээхийн "хэшиг"-ээс хувирсан нэр болох нь тодорхой гэж үзжээ. Гэхдээ түүний үзэхээр "хашха" цолыг тийм өндөр цол бус гээд "чинсан"-гаас доор цол тул "гурван мужийн эзэн" хэмээхийг задлан нягтлууштай гэдэг саналыг дэвшүүлжээ. Харин К. Сагастерын хэвлүүлсэн *"Цагаан түүх"*-ийн тайлбарт, Ж.Цэвээн "хашха"-гийн *хаши* гэдгийг *хамгаалах* гэдэг үгээс үндэстэй гээд дархадуудын найман дээд албан тушаалтны сүүлчийнх гэж үзсэн бол П.Пеллио "хашха"-г түрэг хэлний *нуцгэн* гэдэг үгээс гаралтай байж магадгүй гэж үзжээ. Мөн судлаач Ринчингаваа *"Монголын түүхийн нэрсийн тайлбар"* хэмээх бүтээлдээ "Юань улсын үед мужийн ноёныг "хашха" гэж байсан бөгөөд XVI-XVII зууны үед түшээ

ноёныг "хашха" гэж байжээ" хэмээв. Харин энэ цолын талаар нэгэн сонирхолтой санал байгаа нь Булаг *"Хөх түүх"*-ийг харгуулан тайлбарлахдаа "хашага" гэгч "шадар цэрэг" хэмээх утгатай манж үг" гэжээ. Энэ тайлбарыг *"Монгол улсын түүх"*-ийн гутгаар ботийн 33-р талын зүүлтэд оруулан хэвлэжээ. Жүрчиний Алтан улсын үед ийм тушаал байсан эсэхийг сайн нягталж тогтоогүй цагт энэ санал үндэслэл муутай юм. Дээр өгүүлсэн судлаачдын дийлэнх нь санал нийлсэн хийгээд Ломи-гийн *"Монгол боржигид овгийн түүх"*-т "...Дараагаар Ойрадын Нүгэчи хашха цэрэг авч ирээд, хааныг хөнөөж, сууринд зургаан жил суув " гэх хэсэг (Монголын түүхийн цөөн бус сурвалжид хашха цолтны тухай өгүүлдэг. Энд жишээ болгож үүднээс дээрх жишээг сонгож авлаа.) монгол бусад сурвалж бичгүүдэд Элбэг нигүүлсэгч хааны үед Ойрадын Батула чинсан, Үгэчи хашха хоёул дөрвөн түмэн Ойрадыг мэдэж явсан тухай өгүүлсэн зэргээс үндэслэн үзэхүл "хашха" цол нь Монголын цэргийн хэрэг эрхэлсэн зонхилох ноёдын цол байсан нь тодорхой байна. Юутай ч хожим XVI-XVII зууны үе гэхэд Монголд "хашха" цол албанаа идэвхтэй хэрэглэгдэж байжээ. Жишээлбэл, Галдан Бошогт хааны элч Дамби хашха хожим Энх амгалан хааны 35, 36 дугаар онд Чин улсад элчээр очиж байсан тухай "Энх амгалан хааны магад хууль", "Энх амгалан хааны бодлогын бичиг", Тайванд буй манж хэлээрх дансад дурдсан нь бий. XVIII зууны дунд үес Баруун Монгол Чин улсын эрхшээлд бүрэн автах хүртэл Ойрадад энэ цолыг хэрэглэсээр байсан ажээ. Энд мөн онцлон өгүүлэхэд "Цагаан түүх"-ийн бараг бүх эхэд (2-8-р эх) "гурван мужийн эзэн хашха" гэж байдаг бол зөвхөн 1-р эхэд "sögdü sanban qasγ-a" гэж байдаг нь эрхгүй анхаарал татна.

169. "нэгтгэж" гэдэг энэ үг зөвхөн 1-р эхэд гарч байна.

170. **Есөн өрлөг**- Жалайрын Мухулай, Жүрчидийн Чуу мэргэн, Арлудын Хүлүг Боорчи, Сүлдүсүний Торгон шар, Урианханы Зэлмэ, Бэсүдийн Зэв, Ойрадын Хар хиру, Жүрхиний Борохул, Татарын Шихихутуг-ийг "Есөн өрлөг" гэдэг.

171. **Дай дархан заяач**- К. Сагастер энд гурван өөр цол (yisün örlügüd, dai darqan, jayaγaci)-ыг өгүүлж байна гээд энэ нь *"Цагаан түүх"*-ийн зарим эхээр батлагдаж байна гэж үзжээ. К. Сагастер "дай"- гэдгийг хятадын *их*, "дархан" гэдэг нь *татвараас ангид* гэсэн үг гээд "Дай дархан" гэдэг нь Чингис хааны шүтээний "дархад"-тай дүйх магадгүй гэжээ. Үнэхээр "Цагаан түүх"-ийн 1, 3, 4, 5-р эхэд "Есөн өрлөгүүд"-ийг ардах "Дай дархан заяач"-тай зааглан бичээгүй байгаагаас нийлүүлж ташааран ойлгоход хүргэсэн бололтой. 2, 6, 7, 8-р эхэд тодорхой ялгаж бичсэн байна. Түүнчлэн 4, 5, 7-р эхэд мөн "örlüg-üd" хэмээхийг "örlüg-ün" гэж ташаарсан нь буй бололтой.

172. 1, 2-р эхэд "дай дархан заяач" гэдэг үгийн ард "тайбу", 6, 7, 8-р эхэд "тайфу" гэж гарч байна. Харин 3, 4, 5-р эхэд эхэд байхгүй байна.

173. **Чинсан**- Хаан эзнийг туслагч дээд сайд түшмэлийн цол. Хятад хэлний "чэнсянь" гэдэг үг. Чингис хаан 1206 онд Их Монгол улсаа байгуулаад өрлөг Мухулайд анх "чинсан" цолыг хүртээсэн гэж сурвалжид өгүүлсэн байдаг. Юань гүрний үеийн төрийн тэргүүн зэргийн тушаал. Гүрний доторх төвийн засаг захиргааг хамаарах Чжун шу яамны тэргүүн сайдын доор мөнгөн тамгатай баруун, зүүн хоёр "чинсан" байжээ. Тэргүүлсэн сайдын үгүйд хоёр "чинсан" Чжун шун яамыг эрхэлж, хаанд хавсран төрийн хэргийг явуулж байжээ. Түүхэн сурвалжуудаас үзэхүл Юань

гүрний дараа ч Монголд "чинсан" цолыг түгээмэл хэрэглэсээр байжээ. Энэ мэтчилэн Юань гүрний дараа үеэс хятад цол нэрийг монголжуу дуудлагаар хэрэглэх болсон талаар Рашипунцаг *"Дай Юань улсын Болор эрих"*-дээ тэмдэглэсэн байдаг. Харин К. Сагастер эхдээ хятадын ch'eng-hsiang бол "сайд" гэдэг утгатай гэжээ.

174. **Хун шигүши**- Монголын түүхийн тулгар сурвалжуудад "шигүши" хэмээх цолтон цөөнгүй тохиолддог. Энэ цолын талаар судлаачид зөрүүтэй санал дэвшүүлсэн байдаг ажээ. Жишээлбэл, энэ цолын үүрэг, эрх хэмжээний талаар "XIV-XV зууны үеийн цэргийн албан тушаалтан" (Сайшаал), "Шүүх буюу шүүгч" (К. Сагастер, Ванжил), "Тайцзы-гийн багш сяо ши" гэх мэтээр тайлбарлажээ. Гэвч эдгээрээс хамгийн оновчтой нь Сайшаал н санал бөгөөд тэр бээр түүх шастирт буй "шигүши" цол ерөнхийдөө цэрэг хүн, баатар хүн байсан нь тодорхой гээд Юань гүрний үеийн Шу ми юань (Өнөөгийн Батлан хамгаалах яамтай дүйх мэт)-ий захиргаанд "Дотоод хамгааллын цэрэг", "Түмний яам" гэсэн цэргийн хоёр бүтэц байсны "Дотоод хамгааллын цэрэг"-ийг нь "жи хуй ши" хэмээх тушаалтан захирдаг байсан бөгөөд энэ тушаалтанд монгол хүнийг болон хаяа түрэг угсааны хүнээс томилдог байсныг үндэслэн энэ үг хожим "шигүши" цол болсон гэж үзжээ. Монгол олон сурвалжид цөөн бус тэмдэглэгдсэн Шигүшитэй баатарын нэр ч мөн энэ цолтой холбоотой биз ээ. Харин Юань гүрний үед яагаад "хун шигүши" гэж нэрлээд *"Цагаан түүх"*-д ийн тэмдэглэсэн хийгээд "хун" хэмээх нь ямар утгатай үг болох нь тодорхой бус байна. Эхүүдийг харьцуулан авч үзвэл, 1, 2-р эхэд "он шигүши", 3-8-р эхэд "хун шигүши" гэж байх ажээ.

175. 1-р эхэд "он шигүши" гэдэг үгийн ард "найжи" гэж байна.

176. **Төрийн хичээнгүй**- К. Сагастер энэ тушаалтныг "засаг журмыг сахиулан тэтгэх үүрэгтэй" гэж дурдснаас өөр тодорхой санал хараахан үгүй байна.

177. **Их Ихэй (Их Жихи)** - *"Цагаан түүх"*-ийн энэ эхийг хуулбарласан хүн уг цолыг урьд хойно "Их ихэй", "Их жихи" гэж хоёр янз бичжээ. 1 ба 5-р эхэд "Их жихи" гэж гарч байна. Харин Сагастер (1976), П. Б. Балданжапов, Ц. П. Ванчикова (2001) нарын хэвлүүлсэн эхэд "Yeke ikei", Лю Цзинь Со (1981, 2000)-гийн эхэд "Yeke jeki" хэмээн буулгасан байна. Юань гүрний үед энэ цол "хашха"-гаас нэг дэс дээр цол байсан гэж Сайшаал бүтээлдээ дурджээ. *"Цагаан түүх"*-т "...Эндэлгүй сэцэн болоод, аюулгүй баатар болж, алдашгүй хавт болоод егүүтгэлгүй хүчээ өгвөөс Их ихэй хэмээх цолыг соёрх" гэж тодорхой өгүүлснээс үзэхүл, Юань гүрний үед цэргийн хэргийг эрхлэх иххэн түшмэлд энэ цолыг олгож байсан нь тодорхой байна. Харин К. Сагастер өөрийн хэвлүүлсэн эхийн тайлбартаа, "Жихи (жиги)- П. А. Мостэртийн онцлон тэмдэглэснээр энэ нь "Саган сэцэн"-д "жихэ", "жигэ" гэдэг хэлбэртэй байдаг бөгөөд "ноёд вангийн суух газар орон", "найман цагаан гэрийн орших газар" гэсэн утгатай гэжээ. Үнэхээр энд дурдагдан буй "ноёд вангийн суух газар орон" болох "жихи" нь угтаа "хаан, жонongийн орд буусан газрыг" хэлж байсан бөгөөд П.А. Мостэрт "ноёд, вангийн суух газар" гэснийг К. Сагастер тэр хэвээр эшлэжээ. Мөн *Хөх дэвтэр*-т үүнийг "Чингис хааны асрын орших газар" гэж дурдаад, өнөөгийн Ордос аялгуунд Чингис хааныг хүндэтгэх хаврын зан үйлийг тохиолдуулан найман цагаан гэрийг жил бүр сольж барьдаг гурван газрыг "жихи" (жиги) гэж хэлдэг тул "ихэй-/игэй/" бол цэргийн зэрэг дэв. Тухайн үед "Их ихэй" нь Чингис хааны шүтээнд "хашха"-тай адил үүрэг гүйцэтгэдэг байсан байж магадгүй" гэх зэрэг сонирхолтой саналыг дурдсан

байна. Мөн Лагшаабүрэнгийн голлон найруулсан *"Саган сэцний тайлга"* хэмээх номд "Хаад ноёд тайжийн сууж бүхий газрыг "жиги" гэж хэлдэг" гэжээ. Сономын *"Ордос аялгууны үгсийн хураангуй"*-д "жиги" хэмээх үгийг "Эртний Монголын хаан төрийн тушаалтны цол- жаран хоёр яамны (тушаал) нэг байжээ. Хожим болж ирээд "ордон гэрийн бууры" буюу "нутгийн хүндэтгэл" нэр болон шилжжээ. Өнөө зөвхөн Чингисийн тайлга тахилгын газар буюу туг сүлдийг тайдаг газрын тусгай нэр болжээ" хэмээн тайлбарласан байна.

178. **Тайбу**- Хятад хэлний "tāi bāo" хэмээх хааны туслах түшмэлийн цол, тайшаас бага, гүнгийн зэрэгт үзэх түшмэлийн цол гэж зарим судлаачид үзсэн байна. К. Сагастер энэ үгийг мөн хятадын "t'ai-pao" буюу "их хамгаалагч"-аас гаралтай гээд гурван вангийн нэг нь гэжээ. Мөн Чингис хаан шүтээнд "тайбу" нь найман дээд албан тушаалтны хоёрдугаарх нь гэсэн байна. Түүний тайлбарт байгаа өөр нэгэн сонирхолтой мэдээ бол тайбу, хашха хоёр нийлж, өндөр дээд албан тушаалтанд дарс барьдаг тухай өгүүлсэн явдал юм.

179. **Ахлах**- Сурвалжид цөөн бус тохиолддог энэ цол нь отгийн түрүүг хэлдэг байсан бололтой. Монгол түүхэн сурвалжуудад энэ цол олонтоо тохиолддог.

180. **Мэргэн шачин (сэцэн)**- Судлаачид энэ цолын талаар дурдаагүй бөгөөд К. Сагастер *Магадгүй хааны ордны багш байх* гэдэг таамаглал дэвшүүлжээ.

181. **Гүн үйзэн**- Судлаачид тодорхой дурдсангүй. Харин К. Сагастер Ордос аймгийн овгууд дотор "үйзэн" гэж байдаг тухай дурджээ. 1-р эхэд "гүн үйзэн"-ний дараа

"үйзэн зайсан", тайбу чансу" гэж гарч байна. Зарим судлаачид "Үйзэн" нь хятад хэлний "вэй-чжан" хэмээх үгийн монголжсон хэлбэр гэдэг. Юань улсын үед ордны хамгаалах цэргийн нэгжийг "вэй" гэж байжээ. Мин улсын үед "Вэй" гэдэг нь засаг захиргааны нэгж болсон байна. Энэ "вэй"-гийн нэгж Монголд ч нэвтэрч байв. Тухайлбал, Зүүн Монголын Урианхан нь "Гурван вэй" байжээ. "Вэй"-гийн захирагчийг "вэй-чжан" гэдэг.

182. **Чинсю-** К. Сагастер "магадгүй хятад үг байх" гэжээ. 3-р эхэд ийн бичжээ.

183. 1-р эхэд "baγatur kigeriči", 2-р эхэд "baγatur kikiriči" гэж байна. Бусад эхэд байхгүй байна. Энэ үг нь "тугч"-ийг хэлж буй бололтой.

184. 1-р эхэд "qasq-a songbang, singtu sanban dörben", 2-р эхэд "songbing qasq-a saban" гэж байна. Бусад эхэд байхгүй.

185. **Шибэл жому-** Олон нийтийг хамгаалах үүрэгтэй. Одоо ч Чингис хааны шүтээнд ийм цол буй. Тахилийн үйл ажиллагааг удирддаг, мөргөлийн уншлагын үйлддэг тушаалтан гэж К. Сагастер тайлбарласан байна. Харин П. А. Мостэрт "жому" гэдэг үгээс "дархадууд"-ын Jumučinar овгийн нэр үүсэлтэй гэжээ. Бидний үзэхээр хааны тахилгын махыг бэлтгэдэг хүмүүсийг "жому" гэдэг тул энэ нь "жум" гэх үгтэй холбоотой мэт. Учир нь одоо ч Ордост "Жумын найр" гэх ёслолын зан үйл байдаг ажээ. Дашрамд тэмдэглэхэд, Перс хэлнээ жому гэх энэ үг байдаг.

186. **Дарга-** К. Сагастер энэ тушаалыг тухайн үед "эзлэгдсэн хотуудын дарга"-ыг хэлж байсан байж магадгүй



гэжээ. Одоо ч Ордос нутгийн дархадуудад энэ тушаал байдаг энэ захиргааны хамгийн өндөр албан тушаал ажээ.

187. Зөвхөн 1-р эхэд "найман мянгат"-ын ард "yumu daruγ-a" гэж байна. Харин 1, 2, 7, 8-р эхэд "jaγutu" гэж байна.

188. 1-р эхэд "тавьт, аравт"-ийн дараа байгаа "layačung, bing čung čingsang" гэх хэсэг 3, 4, 5-р эхэд байхгүй байна.

189. **Дайтун**-1-р эхэд энэхүү "дайтун" гэдэг үгийн ард "tayibau, busi dasi, singgün tayisi tai tayu" гэж байна. К.Сагастер эхдээ "хятад цол байх" гэж тэмдэглээд тайлбарлаагүй байна. Бидний гол болгон барьж буй эхэд "Дайтун тайбу" хэмээн гарч байгаа бөгөөд үүнээс үндэслэн "дайтун" гэдэг үгийг цолтой андуурч магадгүй болгожээ. Угтаа "дайтун" гэдэг нь Цагаан хэрмийн есөн том боомтын нэг болох Шөргөө хаалганы гаднах хотын нэр болно. Иймээс энэ уг хотын нэрээр нь ялган "Дайтун тайбу" хэмээсэн бололтой.

190. **Таюу**- К. Сагастер энэ цолыг тайфу-гийн буруу бичлэг байх гээд хятад хэлнээ "tayu" гэдэг нь "*их багш*" гэсэн утгатай үг гэжээ. "Гурван ван"-гийн хоёр дахь нь гэжээ. Харин Дорнотив "ta yu", Сайшаал "ta yiu" гэх нь зүйтэй хэмээх санал дэвшүүлжээ. Түүнчлэн Сайшаал н бичсэнээр Хятадын Цин улсын үед "ta wei" гэх цэргийн албан тушаал анх бий болсон гээд харин Юань гүрний үед монгол хаад энэ цолыг зарим үед томилж, зарим үед хэрэглэдэггүй байсан гэж үзсэн байна. Харин Юань гүрний дараа үед энэ цолтой түүхнээ тэмдэглэгдсэн гагц хүн бол Ойрадын Хуухай таюу ажээ.

191. **Хиа**- XVI-XVII зууны үед хааныг хамгаалах шадар цэргийн ахлах ноёныг ийн нэрийдэж байжээ. Монгол сурвалжуудад Алтан ханы шадар ноён Даян хиа, *"Увш хунтайжийн тууж"*-д Хойд Исалбайн Сайн хиа ноён, *"Цогт хунтайжийн хадны бичигт"* Эрх хиа, Дайчин хиа гэх мэтээр хааны шадар, цэргийн итгэмжит иххэн ноёдын тухай өгүүлсэн байдаг бол Я. Цэвэл *Монгол хэлний товч тайлбар толь* (УБ., 1966. 675-р тал)-д "Урьд цагт ноёдыг дагалдан үйлчилж явах доод тушаалтан: ноёны хиа: хиа дагалт: хиа бараа бологч нар:" гэжээ. Харин К. Сагастер *туслах занги* гэж тайлбарласан байна.

192. **Ятгагч ноён**- К. Сагастер "хянагч ноён" гэсэн утгатай гэжээ.

193. **Дуртгагч**- К. Сагастер энэ тушаалыг "зөвлөгөө өгөгч" гэж тайлбарлажээ.

194. **Манлайч**- К. Сагастер энэ зэрэг цол нь "манлай" гэдэг үгнээс үүсэлтэй. Манлайч нь шинэ тусгай албан тушаалтанд тооцогдох бөгөөд Чингис хааны шүтээнд бага албан тушаалд тооцогдоно гээд "манлайч" нь тахилыг өргөн барих үед Чингис хаанд царыг гардуулдаг байсан талаар Ж.Цэвээний мэдээлснийг дурджээ. Мөн Ордосын дархадын дунд "Манлай" гэдэг овог байжээ. *"Хутагт хуримийн түгэл"*-д бичсэнээр "магнай" нь алтан мөнгөн хул, тахилын сархадыг хариуцдаг тухай Б. Ринчен мөн дурдсан байдаг.

195. **Цоорч** - Хааны ордны доторх ёслолын хэрэг эрхлэх тушаалтны нэг байжээ. Өдгөө цоорыг Чингис хааны шүтээнд хэрэглэсээр байна. Харин П. А. Мостэрт "цоорч" бол шүтээний бие даасан нэг алба байсан гэж үзжээ.



196. 1, 2, 6, 7, 8-р эхэд буй "туульч" хэмээх үгийн ард "хариуч засуул тамгач, цуурагч, галч, цуглуулагч, тараагч, тэтгүүлэгч, тэнсэч, нутагч, цахирч" гэсэн энэ хэсэг бусад эхэд байхгүй байна.

197. **Хуурч**- К. Сагастерын үзсэнээр Чингис хааны шүтээний хуууртай энэ "хуурч" нь тохирох нь гарцаагүй гэжээ.

198. **Дагагч хаалгач (Дагаж хаалгач)**- Бидний гол болгон барьж буй эхэд "дагаж хаалгач" гэж байна. Харин К. Сагастер зарим эх дээр нь энэ хоёр тушаалыг таслалаар зааглаж бичснийг онцлоод "хоёр өөр тушаал байх" гэдэг таамаглал дэвшүүлсэн нь зүйтэй байна. Учир нь "Цагаан түүх"-ийн бусад эхэд "дагагч, хаалгач" энэхүү хоёр тушаалыг тодорхой ялган зааглаж бичсэн байна.

199. **Хоёр ертөнц**- Хүний ертөнц, бурханы орон.

200. 1, 2, 6, 7, 8-р эхэд "хоёрдугаар" гэдэг энэ үгийн дараа "иргэн оргоныг засахыг оногч, жаргалангийн дээд үйл, гутгаар" гэсэн хэсэг гарч байна.

201. **Үйлсийн дээд үйл**- Гурван их үйлийн хоёрдугаар үйл болох "иргэн оргоныг засахыг оногч жаргалангийн дээд үйл" нь уг эхэд үгүй байна.

202. **Их хөлгөний ёсон**- Са. mahayana. Энэ нь бодиствагийн хөлгөн бөгөөд шравак, брадигабудын доорд хөлгөнөөс долоон их зүйлээр үлэмж болсны учир тийн нэрийджээ.

203. **Нууц хөлгөний ёсон**- Ер Ялж төгс нөгчсөн бээр гүн нарийнд бишрэгч номхотхогдохуун нугууд тачаангуй явдал үзүүлж, номхотгосон нь "Нууц тарнийн хөлгөний ёсон" болой. Түүгээр бөгөөс хамаг хөлгөний дээд нь "Нууц тарнийн хөлгөн" болой.

204. 1, 2-р эхэд "тооны үлгэр" гэж байна.

205. **Вивангирид**- Бодиства нар тэргүүтний гурван цагт юу болсон ба болох, егүүтгэх, хаа төрөх тэргүүтэн бусдын эс онон тайлсныг тодорхой зааж үзүүлсэн зарлиг.

206. **Бин** - Энэ үгийг Ц. П. Ванчикова хятад хэлний "ben" буюу "ном" гэдэг үгтэй холбон улмаар бинт (ben tou) буюу сударч, номч гэсэн утгат цол үүссэн гэж үзжээ. К. Сагастер энэ үгийг *Die Sieben Großen Handhaben* гэж орчуулаад хятад хэлний "эш, барих атгах" гэсэн утгат ping гэдэг үгтэй холбожээ. Бидний үзэхээр хятад хэлний "bin" гэх ханз нь "мэдлэгтэй, төгөлдөр оюунтай, чадал авьяас хосолсон" гэх утгайтай аж.

207. **Таван ухаан**- Хэл бичгийн судлал, гүн ухаан, шашны сургаал, анагаах ухаан, урлахуйн ухаан болно.

208. **Шар хөөр**- Хүрлээр үйлдсэн, өлгөн дүүжилж, дэлдэн дуугаргах нэгэн зүйлийн эртний хөгжмийн зэмсэг. Бас "хөөрөг" гэнэ.

209. Зөвхөн 1-р эхэд "зургаан үлгэрийг зургаан зайсан мэд" гэж байх ажээ.

210. Зөвхөн 1-р эхэд "долоон бинг долоон бинт мэд" гэж байна.

211. **Түг түмэн-** Арван түмэнг "түг түмэн" гэдэг.

212. 1, 2-р эхэд "ноёд нь улс улс аймаг аймгаа тус бүр мэдтүгэй." гэж байна.

213. Энэ үг 1, 2-р эхэд "алдаршгүй" гэж байна.

214. Энэ үг 1, 2-р эхэд "хааны засаг" гэж байна.

215. **Хөдлөхүйн дээд их хөх Монгол улс-** Чингис хаан 1206 онд Их Монгол улсыг байгуулаад улсаа "Дээд их хөх Монгол" гэж нэрийджээ. Ордосын Саган сэцний "Эрдэнийн товч"-д өгүүлснээр, Чингис хаан дөчин түмэн Бида улсын эзэн болоод "Мунданин(мухардан тэвдэн) явж армайг зовон зохиж зонхилон хураахуйяа мөнгөлж зоволдон жаргалдан хүчээ үлэмж өгсөн молор эрдэнэ мэт энэхүү Бида улс минь мөнөө үзтэл зовбоос бээр ерөнхийн гол болсноор хөдлөхүйн дээд хөх Монгол хэмээгдэхүй" хэмээн зарлиг болсноор ийн нэрлэгдэх болсон ажээ. Энд гарч буй "хөдлөх" гэдэг үгийг "улс" гэдэг утгаар ойлгож болохоор ажээ. Учир нь зарим түүхэн сурвалжид "Хөдлөх бүгд олдох хүй элгэн үл олдох" хэмээн тэмдэглэснээс мөшгин үзвэл "улс" гэх утгыг олж болох ажээ. Үгээр болбоос "Улсын дээд их хөх Монгол улс" буюу.

216. **Битэгүд** - Хятадын зүүн хойд нутгаар ан агнан аж төрж байсан нүүдэлчин аймгуудын ерөнхий нэр.

217. **Ташиг**- тө. སྟག་གཟིག үгчилбэл, *Сумадирадна-гийн толь бичиг*-ийн 875-р талд "Барс ирвэсийн улс нь Дишиг улс, Барсиг улс, хятадаар Тюжи хэмээмүй. Оросоор Перс" гэж тайлбарлажээ. Харин Ю. Н. Рерих 1985 онд хэвлүүлсэн*"Тибетско-русского-английский словарь с*

*санскритскими параллелями"*-ийн 314-р талдаа "ист. Тадзик (назв., обозначающее в Тибете Иран и иранцев, а также Монголов Индии) /hist. Tazik (in Tibetan generally applied to Iran and Iranian; also to the Moghuls in India); ~ ཡུལ། страна Иран/ the country of the Taziks, i. e., Iran." гэж тайлбарлажээ. Бусад судлаачид VII-IX зууны үеийн tajiks буюу Тан улсын үед Арабыг нэрлэж байсан нэр; Баруун Ази дахины нийтлэг нэр байсан гэх зэргээр олон янз тайлбарласан байна.

218. 1, 2-р эхэд "үлэмж сайн буюу" гэдгийн оронд "түг түмний хувь болохын тул, хаврын буяныг тэр хоёр сард үйлдэх" гэж байна. Энэ хэсэг 3, 4, 5-р эхэд байдаггүй ажээ.

219. Зөвхөн 1-р эхэд "нэҺэн шинэд бурхан төрсний тул" гэж байна.

220. 1, 2-р эхэд "шинэ" гэж байна.

221. **Бацаг**- санскрит хэлний "upavasatha" хэмээх үг уйгур хэлээр дамжин монгол хэлэнд оржээ. Ном бясалгал хийх тодорхой хугацаатай улаан идээ үл амсах зэрэг сахил санваарыг бацаг гэнэ. Бас мацаг ч гэдэг. Мөн "Найман гишүүт бацаг" гэж байдаг бөгөөд амь үл таслах, эс өгснийг үл авах, ариун бусыг үл үйлдэх, худал үл өгүүлэх, архи үл уух, өндөр их ор ширээнд үл суух, дуу бүжиг хийгээд үнэрт чимэглэлийг үл эдлэх, үдийн хойно үл идэх эдгээрийг "Найман гишүүт бацаг" гэнэ.

222. 1, 6, 7, 8-р эхэд "бацаг бариваас түг түмний хувь болохын тул" гэж байна.

223. 1, 2, 6, 7, 8-р эхэд "сард" гэж байна.

224. 1, 2, 6, 7, 8-р эхэд "Түүнд нэгэн маани уриваас түг түмний хувь болохын тулд, намрын буяныг тэр сард үйлдэх" гэж байна.

225. **Нирваан**- Са. nirvānah. Гаслангаас нөгцсөн гэх утгатай. Орчлонгийн хүлээснээс ангижирсан амгаланг "нирваан" гэнэ. Дээд богд хүний нас барахыг хүндэтгэн "нирваан дүр үзүүлэх" гэж хэлдэг.

226. 1, 2, 6, 7, 8-р эхэд эндээс залган "түүнд нэгэн буяныг зоривоос түг түмний хувь болохын тул, өвлийн буяныг тэр сард үйлдэх" гэж байна.

227. 1, 2-р эхэд "хавар эцэс" гэх үгийн оронд "qaburun ečüs ögüljin luu" гэж байна.

228. 1, 2, 6, 7, 8-р эхэд "ерэн есөн" гэж байна.

229. 1, 2, 6, 7, 8-р эхэд "гүүгээ уяж" гэх үгийн араас залган "цагаан сацалаа сацсанаар" гэсэн хэсэг гарч байна.

230. 1, 2-р эхэд "арван зургаанаа" байх бөгөөд эндээс залган 3, 4, 5-р эхэд буй "ертөнцийн шүтээн дэлгэр эх их туг (2, 6, 7, 8-р эхэд "ертөнцийн шүтээн дэлгэр эх тоногыг тавьж" гэж буй)-ийг тавьж" гэсэн хэсэг 1-р эхэд байхгүй байна.

231. Зөвхөн 1-р эхэд "ерэн есөн цагаагчнаа" гэх хэсгийн оронд "гурван зуун хөхөгчид гүүдээ уяж" гэх хэсэг байх ажээ.

232. 1-р эхэд энэ үг байхгүй. Энэ 3-р эхэд "уурын" гэж байх бөгөөд харин бусад эхэд "нуурын" гэж байна.

233. "Намрын эцэс сарын арван хоёр унаганы ногт шилбийг эвхсэнээр намрын ширгийн хурим тэр өдөр үйлдэх" гэсэн энэ хэсэг зөвхөн 1-р эхэд байхгүй байна.

234. 1, 2-р эхэд "төрийн" гэж байна.

235. Зөвхөн 1-р эхэд "сангийн түгэл(түгээл)" гэж байхгүй байна. Түүнчлэн, 2, 6, 7, 8-р эхэд "түгээл", 3, 4, 5-р эхэд "түгэл" гэж гарч байна.

236. 1, 2, 6, 7, 8-р эхэд "яам" гэдэг үгийн ард "нь" гэж байна.

237. **Хоёр шүхэрч**- К. Сагастер энэ тушаалыг "хааны хувцасны өрөө, хааяа арц хүжийн үйлийг хариуцдаг байсан" гэжээ.

238. **Хоёр сөнч**- Чингисийн хааны тахилд уух зүйлийг хариуцдаг тушаалтан. Ордосын монголчуудын овгийн нэр дунд "сөнч" гэх энэ нэр байдгийг П. А. Мостэрт дурджээ.

239. **Тамгач**- К. Сагастер энэ тушаалыг "тамга хадгалагч тушаалтан" гэжээ.

240. **Засуулч**- К. Сагастер үүнийг "хэв журмын тушаалтан бөгөөд хянагч, захирагч гэх утгатай" гэж тайлбарлажээ. "Засуулч" нь Чингис хааны шүтээнд одоо ч хадгалагдаж үлджээ. Тэр бээр "засуулч нь тахилгын үед тахилгын махыг хэрчих, жижиглэх үүрэгтэй" гэжээ .

241. **Буурч**- Хааны идээ ундааг хамаарсан ноён. Чингис хаан анх энэ тушаалыг буй болгожээ. Юань гүрний

үед ордны хоёр "буурч ноён" байсан бөгөөд хааны хишигтэн цэргийн бүрэлдэхүүнд багтаж байв.

242. **Хоёр цоорч** - "Цагаан түүх"-ийн зарим эхэд "цоорч" гэдэг нь мөн "чагурагч", "чагурчи" гэж гарч байна.

243. **Галч**- Чингис хааны зуухны галыг асаадаг бөгөөд одоо ч онгон шүтээний албанд хадгалагдаж үлдсэн аж. Ж.Цэвээн үүнийг "галч нар" гээд Ордосын нэгэн овог аймгийн нэр болсон гэжээ.

244. **Гэтэгч**- К. Сагастер үүнийг "тагнуулч" гэж тайлбарлаад "дөрвөн тагнуулч" нь шинэ онцгой албан тушаал гэсэн байна.

245. **Тэтгүүлэгч ноён**- К. Сагастер энэ тушаалыг "хааны бие лагшинг хариуцах, торгон цэргийг тушаан захирагч ноён" гэж тайлбарлажээ.

246. **Тархаагч ноён**- К. Сагастер энэ тушаалыг "тархан явахыг заадаг ноён бөгөөд дэг журам сахиулах үүрэгтэй тушаалтан байсан бололтой" гэжээ.

247. **Тавнан** - Угтаа Монголын язгууртан лугаа ургийн холбоотой байсан таван аймгийн эрх мэдэгчдийг "таван он(ван)" гэдэг байснаас утга шилжин хааны хүргэн хэмээх утгат "тавнан" гэдэг үг үүсчээ.

248. **Он шигчин**- "Харц гаралтай итгэмжит хүнийг заасан "she ren" гэх хятад үгнээс гаралтай. Манж хэлнээ энэ үг ... гэж байна. *"Цагаан түүх"*-ийн энэ эхэд "ün sigčin" гэж байна. "Sigčin" нь Юань гүрний төрийн тушаал (хэргэм бус) гэдэг нь мадаггүй ажээ. Учир нь "sigčin"-ий өмнө "ün"

(ван) гэж холбогдон гарч байгаагаас үзэхүл Юань гүрний үед язгууртанд "sigčin"-ий тушаалыг өгч байжээ гэх үндэстэй байна. *"Цагаан түүх"*-т өгүүлж буйгаар "ү(о)н (ван) шигчин" нь тайж, тавнан, тайш, өрлөг, хөхөлтөс нарын хамт дунд гурван яам (тушаал)-д хамаарагдаж байсныг үзэхүл эзэн хааны итгэлтэй шадар ноёд (магадгүй язгуурын ноёд ихэс)-ын бүрэлдэхүүнд орж байсан мэт. Сайшаал (*Sayisiyal-un ögülel-ün tegübüri*, kökeqota, öbür mongγol-un arad-un keblel-ün qoriy-a, 2003, 514 tal-a.) бүтээлийнхээ 160-165-р талд "sigejin"-г мөн тушаал гэж үзээд хятад хэлний "шэ-жэнь" (shœ-ren) хэмээх ван, гүн язгууртны шадар түшмэд буюу дотно бараа бологчдын ерөнхий нэртэй холбон үзсэнээр "sigejin" бус "sieejin" мөн гэдэг санал дэвшүүлэв. Харин Жүрүнга бүтээлийнхээ (*Erdeni tunumal neretü sudur orusiba*, jürüngγ-a kinaju tayilburilaba, begejing, ündüsüten-ü keblel-ün qoriy-a, 1984, 247 tal-a.) тайлбартаа "she-jin" гэж авиачлан тэмдэглээд "тавнангийн хөвгүүн" гэж тайлбарласан байна. "Sigejin" нь *"Цагаан түүх"*, *"Эрдэнийн товч"*, *"Алтан товч"*, *"Алтан хааны тууж"* зэрэг сурвалжид цөөнгүй тэмдэглэгдсэн байна. Жишээлбэл, *"Эрдэнийн товч"*-д Жалайрын Эсэн шигэчин, Усундур шигэчин, Алтан шигэчин, Чорухасын Бэчир шигэчин, Тангуд гүен шигэчин гэх зэргээр шигэчин цолтон таван удаа тохиолддог. Эндээс харахад, "sigejin" нь Юань гүрний үед (магадгүй түүнээс ч өмнө) үүссэн тушаал бөгөөд хожим XV-XVII зууны үед ч байсаар байжээ. Гэвч судлаачид өнөөг хүртэл энэ тушаалтны төрийн үүрэг, эрх хэмжээний тухайд тодорхой судалсан нь үгүй ажээ. Харин 1-р эхэд "сахигч" гэж гарч байгааг анхаарах нь зүй биз ээ.

249. **Хөхөлтөс**- К. Сагастер үүнийг чагатайн-түрэг хэлний *kökältäš*, *kukeltaš* буюу "Асрагч ах" (Pflegebruder) гэсэн үгнээс гаралтай гээд *kökältäš* нь XV зууны үед Туркестанд чухал үүрэгтэй байжээ гэж бичсэн байна.

Түүнчлэн, 1-р эхэд "найжи хөхөлтөс" гэж гарч байгаа бол 2-р эхэд "найжи, хөхөлтөс" гэж байна.

250. Энэ хэсэг 1-р эхэд "Хураангуй гурван яам нь, он сахигч багш нар түшмэд хийгээд буюу" гэж эхэлж байна. Харин "Хээрийн гурван яам"-ны талаар өгүүлэх дараах хэсэг нь 2, 6, 7, 8-р эхүүдэд тодорхой байдаг бөгөөд 3, 4, 5-р эхэд дутуу, 1-р эхэд огт байхгүй байна. Энд 2, 6, 7, 8-р эхийг харьцуулан буулгаснаа үзүүлбээс, "Хээрийн гурван яам нь, тугчин, бүрээчин, хошуучин, хиурчин, газарчин, үзээчин хийгээд буюу. Гэрийн дэлгэрэнгүй дундад хураангуй гурван яам нь, тавигуудаар төгсгөж, хээрийн гурван яам нь шигчин, тамгачнаар төгсгөж, бас бээр их дэлгэрэнгүй гүн нь сангийн соёрхлын Шар бичиг түүх тэргүүтэнд болой" гэж байна.

251. **Тугч**- "Тугч" нь Чингис хааны "Найман цагаан орд"-ын тахилга болон хар сүлдний тахилга тайлгын төрийн ёслолд эмх журмыг сахиулахад голлох үүргийг гүйцэтгэсээр иржээ. "Тугч" гэж туг сүлдийг хамгаалах тусгай албат эзэн хүнийг хэлнэ. "тугч" нар тахилга тайлгын үед, бүр энгийн үед ч "туг сүлд"-ийг өөрийн биеэр хариуцан хамгаалах үүрэгтэй бөгөөд энэ үүргээ бусдад шилжүүлэх хориотой байдаг байна. "Тугч" туг сүлдийг залж явахдаа айл гэрт орохгүй, тусгай бэлтгэж барьсан майханд байрлаж, ариун цэврийг эрхэмлэн сахиж байх үүрэгтэй байжээ. К. Сагастер бүтээлдээ "Хааны дайны тугийг барьдаг хүн" гэж тайлбарлажээ.

252. **Бүрээчин**- Хааны сүр хүчний бэлгэдэл болох /*"Цагаан түүх"*-д "... хашгираа ихт улаан бүрээ хамгаа хүндэтгэхүйн бэлгэ" гэж буй/ дайны бүрээг үлээдэг хүн.

Ордосын нэг овгийн нэрийг хожим "бүрээчин" хэмээн нэрлэсэн гэж П. А. Мостэрт үзжээ.

253. **Хошууч(ин)**- К. Сагастер "хошууч" гэдэг нь "цэргийн толгойн сэргийлэх"-ийг нэрлэхээс гадна мөн "хошууны дарга" гэсэн утгатай байж магадгүй гэжээ. Мөн монголчууд гавшгай цэргийн ноёны цолыг "бушуун" хэмээдэг байжээ.

254. **Үзэгчин (Учирчин)**- Энэ тушаалын нэр 3, 4, 5-р эхэд "учирчин" гэж гардаг тул К. Сагастер "зочдыг хүлээн авагч тушаалтан" гэжээ. Гэвч 2-р эхэд "үзээчин", 6, 7, 8-р эхэд "өчигчин" гэж гарч байна. Иймээс "учирчин" гэдэг нь мадаг муутай таамаглал болов уу.

255. Язгууртан гаралтай ламыг ийн хэлнэ. Хожим ламын хүндэтгэл нэрийн утгаар хэрэглэх болжээ. Уйгур хэлэнд бас "тойн" гэдэг.

256. **Эгэенгү**- Энэ үг 1-р эхэд "isingkü", 2-р эхэд "isinkü", 3, 4, 5-р эхэд "egejenggüi", 6, 7, 8-р эхэд "asinggu" гэж байна.

257. **Таван зүйл тахил**- Бурхан тахих таван зүйл тахил. Дурдваас, 1. цэцэг, 2. хүж, 3. зул, 4. үнэр, 5. идээ эд тавыг хэлдэг байна.

258. Энэ хэсэг зөвхөн 1-р эхэд байна.

259. **Ядам бурхан**- Чөтгөр шимнусыг дарангуйлах бурхан Ямандаг, Махагала.



260. 1, 2-р эхэд "Ядам бурханыг зүрхэндээ сэтгэ" гэдэг хэсгийн дараа "Хамаг амьтныг амраг хөвгүүн мэт сэтгэ (6, 7, 8-р эхэд "Хамаг амьтныг амраг хөвгүүн мэт энхэр" гэж байна.)" гэдэг мөр байна. Энэ нь Монгол хэлний элэгшээн хайрлахыг заасан "*энхэрэх*" гэдэг үйл үг юм. Мөн "*Энхэр*" гэж нь тэрхүү энэрэл хайрыг хүртдэг хүнийг тодотгон заасан үг бий. Тэр "*энхэр*" гэдэг үгэнд харьяалахын тийн ялгалын эртний хэлбэр "-эй"-г залгаснаас өнөө бидний идэвхтэй хэрэглэдэг "*энхрий*" гэдэг үг үүсчээ. Эцэг эхийн хайрласан нэрийг "энхэрийн нэр" гэдэг.

261. **Дөрвөн өглөг**- 1. Эд тавaарын өглөг, 2. Номын өглөг, 3. Аюулгүй өглөг, 4. Асрахын өглөг

262. **Дөрвөн цаглашгүй**- Са. catvarapramana. 1. Асрахуй (maitriapramana), 2. Нигүүлсэхүй (karunapramana), 3. Баясахуй (muditapramana), 4. Тэгш цаглашгүй болой (upeksapramana)

263. **Гурван эрдэнэ**- Са: tri ratna /три ратна/, тө: དཀོན་མཆོག་གསུམ། /норов сүм/. 1. Бурхан (Buddha), 2. бурханы айлдсан ном (dharma), 3. тэрхүү сургаал номыг залгамжлан ухуулагч лам (sangha) гурав нь хүмүүнийг муу замаас зайлуулан сайн замд хөтөлж, зовлонгоос тонилгон жаргалыг эдлүүлэх тул, дээд чухаг "Гурван эрдэнэ" гэдэг. "Гурван эрдэнэ", "Гурван эрдэнэс", "Гурван аврал", "Чухаг дээд гурав" хэмээх нь цөм бурхан, ном, хувраг гурвыг хэлж буй.

264. **Нууц тарни**- "Нууц тарни" хэмээх нь билиг хоосон чанар хийгээд арга их нигүүлсэхүйг хослон барихын үүднээс сэтгэлийн бэлгийг онон авран үйлдэхүй их

амгалангийн бэлгэ билиг бөгөөд нууцлан бүтээхүй, сав муутын явдлын орон бус тул “нууц тарни” хэмээх бөлгөө.

265. 6, 7, 8-р эхэд “шууд” гэж байна.

266. 1, 2-р эхэд “Дайсныг гагц хүнээс сэр”, 6, 7, 8-р эхэд “Дайсан хүнээс сур” гэж байна.

267. **Хоёр түйтгэр**- 1. Нисваанисын түйтгэр (Нисваанисын түйтгэр буюу тонилох мөрийг олоход саад тотгор болох харам тэргүүтэн тийн атхаг), 2. Мэдлийн түйтгэр.

268. **Хоёр чуулган**- Хоёр чуулган нь 1. Буяны чуулган, 2. Билигийн чуулган.

269. **Арван хар нүгэл**- Биеийн гурав, хэлний дөрөв, сэтгэлийн гурав нүгэл бөгөөд Биеийн гурван нүгэлд, 1. Амьтны амь таслах, 2. Эс өгснийг авах, 3. Урь тачаангуй, Хэлний дөрвөн нүгэлд, 1. Худал үг, 2. Хов, 3. Ширүүн үг, 4. Чалчих, Сэтгэлийн гурван нүгэлд, 1. Хомхой ховдог сэтгэл, 2. Хорон санаа, 3. Үл итгэх буруу үзэл, эд бүгд болно.

270. **Арван цагаан буян**- Арван хар нүглийн эсрэг утгатай бөгөөд үүнд, 1. Амь үл таслах, 2. Эс өгснийг үл авах, 3. Буруу хурьцлыг тэвчих, 4. Үнэнийг өгүүлэх, 5. Хов гүжирийг үл үйлдэх, 6. Эелдэг зөөлөн үг өгүүлэх, 7. Үл чалчих, 8. Бусдын эдэд үл шунах, 9. Бусдыг хорлох сэтгэл үл үүсгэх, 10. Зөв үзэл, эд бүгд болно.

271. **Таван хор**- Үүнд, 1. Амьтны амь буснулах, 2. Хулгай, 3. Худал ярих, 4. Архи дарсанд дурлах, 5. Шалиг явдал энэ бүгдийг “Таван хор” гэнэ.

272. **Таван бэлгэ билиг**- Тарнийн хөлгөний Намнан бурханы айлтгасан таван бэлгэ билиг. Үүнд, 1. "Толь мэт билэг билиг", 2. "Тэгш чанарт бэлгэ билиг", 3. "Нягт байцаалт бэлгэ билиг", 4. "Үйлсийн бүтээлт бэлгэ билиг", 5. "Номын уурын чанарт бэлгэ билиг" гэж байхад мөн "Хамгийг мэдэгчийн бэлгэ билиг", "Асар ариун бэлгэ билиг", "Сэтгэшгүйн бэлгэ билиг", "Сацлалгүй бэлгэ билиг", "Үнэн төгс туулсан Бурханы бэлгэ билиг" гэж байна. Дашрамд дурдахад, мөн "бэлгэ билиг" Са. djana; тө. ཡེ་ཤེས -ийг 1. Зөн мэдрэхүй, 2. Хутагтын айлдвар гэсэн хоёр утгаар нэрлэдэг байна.

273. **Ерд**- Төвд хэлний ཐུན་མོང /түн мон/ хэмээх үгийг *"Мэргэд гарахын орон"* хэмээх толь бичигт "ерд" хэмээн, Сумадирадна-гийн толь бичигт, "нийт, ерөнхий" хэмээн монголчилсон байдаг. Энд гарч буй "ерд" хэмээх үг нь Монголын хуучны сурвалж, судар шастируудад цөөнгүй тохиолддогийн нэгэн адил "нийт, ерөнхий" гэсэн утгаар хэрэглэгджээ.

274. **Гурван суртахуй**- 1. Шагшабад (Агшабад)- Са. Akşapada; тө. རྐང་མིག /ган миг/-ын суртгаал, Энэ суртгаал нь эрхэм зарлиг дахь винайн гол болсон сахил санвараа амиа золин сахихуй, 2. Самадийн суртгаал. Энэ суртгаал нь бие хэл, сэтгэлийг алгасалгүй нэгэн үзүүрт чиглүүлж бясалгах, 3. Билгийн суртгаал. Энэ суртгаал нь ертөнцийн бэлгэ чанарыг танин мэдэж, авч огоорохыг мэдэгч билигийн чанадад хүрэх. Эдгээрийг "Гурван суртахуй" гэдэг.

275. **Дөрвөн төрөлхтөн**- Са: ñatvari yonaya. 1. Өндөгнөөс төрсөн, 2. Умайнаас гарсан, 3. Чийг дулаанаас төрсөн, 4. Хувилж төрсөн.

276. **Зургаан зүйл амьтан**- Са: sad jagati, төː འགྲོ་བ་རིགས་དྲུག /до ва риг дүг/ Нисваанисын хороос хагацаж эс чадсанаар үйлдсэн хар цагаан үйлийн эрхээр орчлонд эргэн эргэн төрөх зургаан зүйл төрөлтнийг заах болой. Үүнд, 1. Тэнгэр (deva), 2. Хүн (manusya), 3. Тэнгэр бус (Асури) (asura), 4. Там (naraka), 5. Бирд (preta), 6. Адгуус (tiryanca) ажээ.

277. **Сансарын зовлон**- Мөн "Орчлонгийн зовлон" гэх. Төрөх, өвдөх, өтлөх, үхэх энэ дөрвийг "Орчлонгийн зовлон" гэнэ.

278. 6, 7, 8-р эхэд "далайн хязгаараас гэтэлгэгч мэргэн онгоцоч хэмээюү" гэж байна. 2-р эхэд "далай хязгаараа гэтэлгэгч мэргэн онгоцчин хэмээюү" гэж буй.

279. 2-р эхэд "сэтгэ" гэж байна.

280. 2-р эхэд "гадаа үгүй үйлд бүү шууд", 6, 7, 8-р эхэд "гадаа үйлд бүү шууд" гэж байна.

281. **Гадаад хоёр ёс**- Бурханы шашны шүтлэгтнээс бусад шашинг "гадаад шашин" гэнэ. Гадаад хоёр шашин нь "бичгийн эрдэм ба бомбын шашин"-ыг (*Күнзийн суртал хийгээд Даосизм-хөр.*) хэлдэг ажээ. Бурханы шашны ёсоор нэг өдрийг гурван цагт хувааж, хоёр цагт нь бурханы номыг уншин, нэг цагт нь гадаад ёсны номыг уншдаг ёстой гэдэг.

282. 1, 2, 6, 7, 8-р эхэд "орвоос" хэмээх үгийн дараа "хорт идээнд учиръюу. Эцэг эхийн сургаалд эс орвоос" гэж бичжээ.

283. 1, 3, 4, 5-р эхэд "оръюу", 2-р эхэд "учиръюу", 6, 7, 8-р эхэд "учирч" гэж байна.

284. 1, 2, 6, 7, 8-р эхэд "тид ши нарын" гэж байна.

285. 1, 2, 6, 7, 8-р эхэд "Асралгүй ноёдыг тэвчигдэхүй, агуулахгүй (2-р эхэд "ханилахгүй") түшмэдийг тэвчигдэхүй" гэж байна.

286. 1-р эхэд "багата", 2-р эхэд "бахад", 3, 4-р эхэд "багт", 5, 6, 7, 8-р эхэд "багат" гэж байна.

287. "Эд бүгд хэрвээ гэнэгэр болох үйл магадгүй" гэх энэ хэсэг 1, 2, 6, 7, 8-р эхэд байхгүй байна. "Гэнэх" гэдэг нь гэм, гэмрэх, гэнэн, гэмших, гиюүрэх зэрэгтэй язгуур гарал нэгтэй бөгөөд энэлэх гэмших гэсэн утгат үйл үг. "Гэнэгэр" гэвэл "гэмшиглэн буюу энэлэх гэмших" явдлыг заасан нэр үг болно.

288. 1-р эхэд "Эд бүгдээр бээр гэнэгэр болох үйл буй", 2-р эхэд "Эд бүгдээр ба гэнэгэр болъюу", 6, 7, 8-р эхэд "Эд бүгдээр бэ гэнэгэр болохуй үйл болмуй" гэж байна.

289 1-р эхэд "төр мэдэх ноёдын засаг уулнаас хүнд", 2, 6, 7, 8-р эхэд "төр үл мэдэх ноёдын засаг уулнаас хүнд", 3, 4, 5-р эхэд "төр үл мэдэх засаг ноёд уулнаас хүнд" гэж байна.

290. **жисирэнгээр-** *"Цагаан түүх"*-ийн бусад эхүүдүүдэд энэ үг 1. iserig-iyer baraγdayu, 2. isigring-iyar baraγdayu, 3. jišireng-iyer baraγdayu, 4. sam jišireng-iyer baraγdaqui-a гэх мэт олон янз гарч байна.

291. 4, 5-р эхэд "хатуу" гэж байна.

292. "Түүгээр хоёр ёсыг засаг төрд нийлүүлж явуулдах. Төрөөс этгээд засгийг явуулбаас улсын тэргүүнийг барин ядъюу" гэсэн энэ хэсэг 1-р эхэд байхгүй. 6, 7, 8-р эхэд дутуу байх ажээ. 1-р эхэд "Шороо лугаа хольцолдсон төмрийн үрэвдэсийг соронзон гүр ялган чадах. Эрдэмт эрдэмгүй ардыг дээд төрөлхтөн танимюу. Сүүн дотроос усыг гарган ялган чадъюу. Нармай их улс дотроос чадахуун сайдыг дээд богдос танимюу" гэж байна.

293. "Чонод аюулийг босго, хулгайд нохой тэжээ" гэх энэ мөрүүд 1, 2, 6, 7, 8-р эхэд байна.

294. 1, 2, 6, 7, 8-р эхэд "уулсын" гэж байна.

295. 1, 2, 6, 7, 8-р эхэд "хязгааруудыг" гэж байна.

296. 1-р эхэд "огторгуйн" гэдэг үгийн ард "төр" гэж байна. Харин бусад эхэд "төр" гэдэг үг алга байгаагаас үзэхүл гээгдүүлэн бичсэн нь тодорхой байна.

297. 1-р эхээс бусад эхэд "хигээст" гэж байна.

298. Зөвхөн 1-р эхэд "этүгэний" гэж байна.

299. 1-р эхэд "дэлгэр" гэж байна.

300. 1-р эхэд "өнцгийг", 2-р эхэд "үгийг" гэж бичижээ.

301. 3-р эхэд "Шакяамуни хамаг гурван шашныг төгс түгээж" гэж бичижээ.

302. **Гурван ертөнц**- 1. Хүний ертөнц, 2. Бурханы орон, 3. Тамын орон-г "Гурван ертөнц" гэдэг. Мөн өөрөөр 1. Амармагийн ертөнц, 2. Өнгөт ертөнц, 3. Өнгөгүй ертөнц гэх нь бий.

303. **Ананда**- Са. Ānanda; тө. ཀུན་དགའ་བོ /Гүн гаа буу/. Монголоор "Хотол баясгалан" гэсэн утгатай. Шагжамуны (Бурхан багш) бага авга Рашаан идээт хааны хөвгүүн. Бурхан багшийн арван их шавийн нэгэн тэр бээр 25 жил Шагжамуныг даган асарч аливаа номын ёсыг сахижээ. Шадар даган үйлчилсний тул "Тавигчны манлай" гэж алдаршжээ. "Ломи-гийн *"Монгол боржигид овгийн түүх"*-т "... Арслан оочит хаанд хүрч ирээд, дөрвөн хөвгүүн төрөв. Ахмад хөвгүүн Ариун идээт хаан, дэд хөвгүүн Цагаан идээт, гутгаар хөвгүүн Тансаг идээт, дөтгөөр хөвгүүн Рашаан идээт. Ариун идээт хаанаас хоёр хөвгүүн, нэгэн Шигимуни бурхан, нэгэн Үзэсгэлэнт Нанди хэмээмүй. Цагаан идээтээс хоёр хөвгүүн, нэгэн Ялгуугч, нэгэн Төгс сайн. Тансаг идээтээс хоёр хөвгүүн, нэгэн Их нэрт, нэгэн Үл доройтогч хэмээмүй. Рашаан идээтээс хоёр хөвгүүн, нэгэн Дивадэд, нэгэн Ананда хэмээмүй." (Heissig, W., "(Gemeinsam mit C. R. Bawden): Mongγol borjigid obuγ-un teüke von Lomi (1732). Meng-ku shih-hsi-p`u. Herausgegeben und mit Einleitungen versehen . in *Goettinger Asiatische Forschungen*, Band 9. Wiesbaden 1957. YII, 133 S.) гэжээ. Ананда бээр Бурхан багшийг гаслангаас нөхцсөний дараа жил "Таван зуун архадын чуулган"-д "Судрын аймгийг номложээ. Бурханы шашныг үзүүлэгч хоёр дахь үеийн багш хэмээн алдаршсан.

304. **Нагаржуна**- Санскритаар Nagarjuna. Бурханы номын ёсноо яруу алдар нь ихэд түгсэн Энэтхэгийн ловон (Их мэргэн багш). Их тэрэгний замыг нээгч хоёрын нэг нь. Бурхан багш эш үзүүлснээс дөрвөн зуу орчим жил

өнгөрөх үест энэ ловонг гарсан гэж Төвдийн мэргэд айлддаг. Нагаржуна Энэтхэгийн өмнө зүгийн Вэдарва хэмээх орноо нэгэн баян бярманы гэрт мэндэлсэн ба бэлгэчид үзүүлэхүйд "Насны урт нь долоогоос үл хэтэрнэ" хэмээснээр эцэг, эх хоёр нь үүнээс эмээж, хөвгүүнээ нэгэн боолын хамт өөр орноо хэсүүлэхээр илгээсэн. Дараалан Энэтхэгийн голын их хийд Наландара-д морилоод, ловон бярман Сараха лугаа золгоод, насны авшиг айлтгаж, Сандуй тэргүүтэн нууц тарнийн номыг сонссон. Хийдийн хамба Дажазинсанбын гэгээнээс "аяга тэхимлигийн сахил"-ыг айлтган авч, алдрыг гэлон Балдан хэмээв. Өнө удаан ган гачиг болж, хийдийн захирагчийн соёрхолоор нэг өчүүхэн тивээс шижир алт авч худалдсан мөнгөөр хуврагийг тэжээн байв. Ахуй ёсыг хуврагууд асуусанд, тэр шударгаар хариулсанд, хуврагуудын соёрхолыг авалгүй худалдаа хийж, амьжиргааг тэтгэх нь номын хууль лугаа харшилж буй хэмээгээд орноос гарав. Тэгээд өөр орноо өөд болж, олон сүм сүврагыг барьсан. "Очирт суурин"-ы бодь модыг чулуун хүрээтэй болгов. Балданврайбүн суваргыг төмөр хүрээтэй болгон, хүрээний дотор зуун найман сүм байгуулсан. Нас сүүдрийн сүүл үес, Энэтхэгийн өмнө зүгийн хязгаар Гриснара хэмээх орны хааны орд харш лугаа шадар Балжири хэмээх уулнаа голлон үргэлжид сууж, бурханы номын ёсны дундач үзлийг дэлгэрүүлэн арвижуулан зохиосон болно. Тэр бээр *"Дундач үзлийн үндэс билиг"*, *"Хоосон чанар далд"* зэрэг олон шашдир бүтээсэн юм.

305. 1-р эхэд "муун" гэж байна.

306. 1, 2, 6, 7, 8-р эхэд "худалч ховчийн" гэж байна.

307. 1-р эхэд "дээрэнхүй догшин сэтгэлээр", гэж байна.

308. **Хоёр төр**- Шашин төр ба засаг төр хоёр буюу. Эндээс "шажин цааз" хэмээх хоршоо үг гарчээ. Төр гэдэг үгийн уул утга нь ёс хэмээх утга. Хоёр төрийг бас "Хоёр ёсон" ч хэмээмүй.

309. 1-р эхэд "чулуунаас" гэдэг үгийн ард "цусан" гэж байна.

310. 1, 2, 6, 7, 8-р эхэд "шүүсэн хар хор усныг идээн болгоюу" гэж байна.

311. 1-р эхэд "Цаст уулнаа явахуй арсланг бороогоор түйдюү" гэж байна.

312. **Түн**- Энэ үгийн уул утга нь харанхуйг илтгэнэ. Бас "түнэр" ч гэж хэлдэг. Монголчууд өтгөн балар шугуйг түнэр харанхуй шинжээр нь мөн "түн" гэдэг байжээ. Монгол төрөл хэлтний нэг дагуурчууд балар шугуйг "түүн" гэдэг ба түрэг хэлэнд шөнийг "түн" гэдэг байна.

313. **Гаранга**- Багахан ан амьтныг гөрөөлөх зэв нум бүхий нэг зүйл хавх.

314. **Шар дээлтэн**- Бомбын шашны шүтлэгтэн. Хубилай хааны үед Бомбын шашны ном судрыг шатаасан гэдэг боловч энэ нь тун мадаг муутай болов уу. Алив үндэстний шашин шүтлэгийг ялгаварлан хавчихгүй тэгш үзэх явдал бол Монголын их хаадын төрийг засах чухаг бодлого байжээ.

315. **Зургаан үсэг**- Маанийн зургаан үсэг

316. 1-р эхэд "орчлонд буяны зорь", 2, 6, 7, 8-р эхэд нөгцсөнд буяныг удирдахуй", 3, 4, 5-р эхэд "үхсэнд буян үйлд" гэж гарч байна.

317. 1, 2, 6, 7, 8-р эхэд "Удирдахуйн дээд" хэмээхийн араас "лам, үзүүлэгчийн дээд" гэж байна. Эдгээр эхэд буй нь зөв мэт.

318. **Нирвааны нөхөд хувраг-** Нирвааны хувь зохилдохуй. Нисваанисын түйтгэрийг тэвчсэн түдэхүй үнэнийг олох хийгээд даган зохилдох орон үеийн мөр буюу чуулганы мөр. Нисваанис- са. klesa, тө. ཉོན་མོངས། /нён мон/. Аливаа зовлонг үүсгэгч, гаслангийн уг шалтгаан. Нисваанис нийт таван зүйл буй. Үүнд, 1. Эргүү мунхагийн нисваанис, 2. Шунал тачаангуйн нисваанис, 3. Урин хилэнгийн нисваанис, 4. Атаа найдангуйн нисваанис, 5. Омог дээрэнгүйн нисваанис эдгээр болно. Саган сэцний *"Эрдэнийн товч"*-д буй өгүүлэмжээр бол 5-рт "харамын нисваанис" үүслээ гэжээ.

319. 2, 6, 7, 8-р эхийн "дээд" хэмээх үгийн ард "их" гэж байна.

320. 1, 2, 5, 6, 7, 8-р эхэд "гадны жад дайсан" гэж байна.

321. 1-р эхэд "учирваас" гэж байна.

322. 1, 2-р эхэд "уушигнаас нь хорхой гарган (гараад -2-р эхэд) идэж алахуй мэт" гэж байна.

323. 1, 2, 8-р эхэд "тэрсүүд бээр", 6, 7-р эхэд "тэрсүүдээр" гэж гарч байна.

324. 1-р эхэд “хэмээсэнд адил” гэж байна.

325. 1, 2, 6, 7, 8-р эхэд “буруу” гэдэг үг байна.

326. 1, 2-р эхэд “гарыг нь” гэдэг үгийн ард “нуруунд” гэдэг үг байна.

327. 1-р эхэд “хөөгөөр” гэж байна.

328. 1, 2-р эхэд “хар чалмагаар” гэж байна. Цалмыг хэлсэн үг бололтой.

329. 1-р эхэд “хонх”, 2, 3, 4-р эхэд “хонхи”, 5, 6, 7, 8-р эхэд “хонги” гэж байна. “Хон” буюу “хонгийг” заасан үг бололтой.

330. 1, 2-р эхэд “хол” гэдэг үгийн дараа “газар” гэж байна.

331. 1, 2, 6, 7, 8-р эхэд “огоорогдохуй” гэж байна.

332. 1-р эхэд “тэр цагт төрсөн” гэж байна.

333. 1, 2, 5, 6, 7, 8-р эхэд “өгүүлж” гэж байна.

334. Зөвхөн 1-р эхэд “засагт төрснийг” гэж байна.

335. **жингэж-** “енгэж, ёжлож, егөөдөж” гэх утгатай. Монгол сурвалжуудад “жэнгүүн өгүүлэх”, “енгүүн үг” гэх мэтээр цөөн бус тохиолдоно.

336 .**Гүр**- ᠭᠦᠷᠢ- güri буюу соронзон чулуу.

337. 2-р эхэд "мухардалгүй сурваас эрдэмтний зэрэгт оруул", 1-р эхэд "харамгүй сурваас багшийн зэрэгт оруул" гэж байна.

338. **Тухал (түгэл)**- Хааны зарлигаар улсын сангийн эд ашгийг хуваах үйлийг эрхэлдэг ордны түшмэл. Энэ тушаалын талаар К. Сагастер бичихдээ "... Энэ тушаал нь одоо ч Чингис хааны тахилын ёсонд байдаг бөгөөд тахилын махыг жижиглэн хуваагаад ард түмэнд сахиус болгон тараадаг. Энэ жижиглэсэн махыг Чингис хааны хишиг гэдэг бөгөөд үүнтэй холбогдох зан үйлийг "түгэл" гэж нэрлэдэг. Энэ эртнээс "түгэлийн үйл" нь эзэн хааны өршөөл, хишгийг хуваах гэдэг санааг агуулсаар иржээ. П. А. Мостэртийн үзсэнээр "тухал" нь тахилын дарсыг тахилын сав руу юүлдэг" гэжээ. Дээрх нь "Алтан түгэл"-ийн ёслолын зан үйлд хамаарах үйлийг хэлсэн бололтой байна. Энэ албан тушаалтныг үүргийн тухай *"Их хуримын ёс"*-нд зааж өгсөн байдаг тухай Б. Ринчен бүтээлдээ өгүүлсэн байдаг. Дашрамд өгүүлэхэд, уйгур хэлнээ "түкэл" хэмээх нь "төгс сайн, бүрэн төгөлдөр" гэдэг утгатай үг байдаг агаад монгол сурвалжуудад 1. амар мэнд, амгалан сайн; 2. төгс төгөлдөр, бүрэн гэсэн утгаар хэрэглэдэг. Түвшин түгэл, эсэн түгэл (эсэн мэнд) гэх мэтээр хоршин хэрэглэх нь ч бий. Гэвч энэ үг нь "түгэл"-тэй холбогдох эсэх нь тодорхой бус.

339. **Заргач**- Зарга шийтгэх ноён. Чингис хаан анх Татарын Шихихутугийг "Улсын заргач" болгосон тухай *"Монголын Нууц Товчоо"*-нд тодорхой тэмдэглэжээ. К. Сагастер – "шүүгч" гэжээ. Хожим "заргач" нь XIII зууны үе дэх "зарга шийтгэн тасалдаг тушаалтан" гэдэг утгаасаа илүү зарга заалихай үүсгэж, дундаас нь ашиг олз олдог хүнийг хэлэх болтлоо өөрчлөгдөн хувьсчээ.

340. **Дэмч**- К. Сагастер үүнийг "хааны аж ахуйн захирагчийн албан тушаал" гэжээ. Юань гүрний үед шар (шашны талыг хариуцсан), хар (төрийн талыг хариуцсан) гэсэн хоёр "дэмч" байжээ. Мөн "дөчин гэрийн ноён"-ыг "дэмч" гэх нь буй.

341. 1, 2, 6, 7, 8-р эхэд "Дөрөвдүгээрт таван хүнийг мэдүүл. Тавдугаарт зуун хүнийг мэдүүл. Зургадугаарт гурван зуун хүнийг мэдүүл. Долдугаарт таван зуун хүнийг мэдүүл. Наймдугаарт мянган хүнийг мэдүүл" гэж байна.

342. 1, 2, 6, 7, 8-р эхэд "Есдүгээрт таван мянган хүнийг мэдүүл" гэж байна.

343. 2, 6, 7, 8-р эхэд "үлэмж" гэдэг үгийн ард "гайхамшигт" гэж байна.

344. 2, 6, 7, 8-р эхэд "ухаант" гэдэг үгийн ард "сэцэн" гэж байна.

345. **Бидэгүн адахуч**- Юань гүрний үед түшмэдийг төрд байгуулсан гавьяа зүтгэлийг үнэлэн "бидэгүн адахуч", "мэргэн бичээч" цолыг өгч байжээ. Сайшаал "бидэгүн адухуч"-ыг "хашха" цолоос нэг дэсийн дор цол гэж үзсэн байна. Харин К. Сагастер бичсэнээр Бидэгүн- 1. "онгорхойгүй", "битүү", 2. "хаалттай", "далд" гэсэн утгатай гэж тайлбарласан. Иймээс энэ үг нь" битүүг мэдэгч буюу нууц далдыг мэдэгч" гэдэг утгатай гэжээ. *"Чингис хааны цадиг"*-т (*"Цагаан түүх"* ч мөн адил) "бидэгүн адахуч" гэх энэ үг нь мэргэн бичээч, мэргэн оточ гэдэг үгтэй холбоотой байна.

346. 1, 2, 6, 7, 8-р эхэд "Есөн үе хошуу удирдаад" гэж байна. Харин "Атаатан дайсныг холд үлэмж айх сэтгэлт, илрэн хүрч ирэгч дайсанд амиа үл хайрлагч болоод гэнэдэлгүй их улсыг сахигч болбоос" гэсэн энэ хэсэг 1, 2, 6, 7, 8-р эхэд байхгүй.

347. **Зүнбин**- Улс орон, ард иргэдийг гадны халдлагаас сахин хамгаалах үүрэгтээ үлэмжхэн гавьяа байгуулсан цэргийн хэргийг мэдэгч ноёдод Мин улсын үед энэ цолыг соёрхон өгч байжээ. "Зүнбин" гэдэг нь цэргийн ерөнхий захирагч гэсэн утгатай их цэргийг захирах ноён. Мин улсын үеийн түүхэн сурвалж бичгүүдэд Ляодуны Зүнбин, Дайтуны Зүнбин гэж гардаг нь эдгээр хотуудыг сэргийлэх цэргийн захирагчийг хэлжээ. *"Цагаан түүх"*-ийн зарим эхэд (Liu Jin So, 2000) "сонду сонбин" гэх зэргээр гарч байна. Харин энд дурдагдаж буй "сонду" бол мөн Мин улсын үеийн цол бөгөөд цэргийн хэргийг засахын тул хаанаас томилогдсон тусгай түшмэл болно. Цэргийн бус хүн "сонду" болох нь байжээ.

348. 2-р эхэд гарч байна.

349. 2-р эхэд энэ хэсгийн оронд "их улсыг иргэн оргоныг аюулт дайснаас сахин чадаж" гэж байна.

350. 1-р эхээс бусад бүх эхэд "өрөвлөг" хэмээх үгийн дараа "малгайд нь" гэж байна.

351. **шар шувууны өрөвлөг хатгаж**- Энэ нь Юань гүрнээс улбаатай бөгөөд хожим Монголын "бага хаад"-ын үед ч иххэн ноёд малгайдаа мөн шар шувууны өд хатгаж байжээ. Ийм иххэн ноёдыг "өрөвлөгтөн" гэдэг. *"Хураангуй Алтан товч"*-д "... Жонон эхлэн гучин гурван өрөвлөгтөн,

дөчин дөрвөн отготон, жаран нэгэн хийртэнийг ... хороо" гэж тэмдэглэсэн байдаг бол Ломи-гийн *"Монгол боржигид овгийн түүх"*-т /15/ "... Ойрадууд Агваржин жононгийн биеэс дараалан, далан долоон отго хадсан хүн, жаран нэгэн хиур үүрсэн хүнийг алаад, ясыг бүрнээ гууд орхисон" тухай өгүүлсэн байдаг. Энэ сурвалжид гарч буй "далан долоон отго хадсан хүн" нь *"Хураангуй Алтан товч"*-д гарч буй "гучин гурван өрөвлөгтөн, дөчин дөрвөн отготон" ажээ.

352. Бүх эхэд "гурван мужийн эзэн хашха цолыг соёрх" гэдэг хэсгийн оронд "бүрүүн" гэж байна. Түүнчлэн 6, 7, 8-р эхэд энэ хэсгийн араас "Адагтан холд үлэмж айх сэтгэлт болон, алаар хүрч ирэх дайсанд амиа үл хайрлагч болоод, гэнэдэлгүй их улсыг сахигч болбоос, сонду сонбин хэмээх цол соёрх"

353. 1-р эхэд "их ахи", 2, 6, 7, 8-р эхэд "их жихи", 3, 4, 5-р эхэд "их ихи" гэж байна.

354. 2-р эхэд "аймаг аймаг ардыг түмэн ноён сандалтан болгож, дотоод түшмэдийн их зэрэгт оруул" гэж байна.

355. Эд гурван түшмэдэд бээр эл, ал жуух алтан тамгыг" гэх хэсэг зөвхөн 1-р эхэд байна.

356. 1-р эхэд "цагаан Солонгос, Сорбус өмнө шар Сартуул, Ортугуд, өрнө" гэсэн хэсэг гарч байна.

357. **Тангуд**- Дан-сян үндэстний байгуулсан Баруун Ся (1038-1227) улсыг монголчууд "Тангуд" улс гэдэг. Хятад, Жүрчин нар "Да-Ся (Их Ся)", "Си-Ся (Баруун Ся)", Төвдүүд "Минаг" гэж нэрлэж байжээ. *Монголын Нууц Товчоо* зэрэг

